# EKPERE NA USORO OFUFE-NRU DI ICHE ICHE

GESONYERE

# EKPERE ANEKPERE CHINEKE N'ỌGBỌ N'OKWU IGBO.

(Anakpọ n'asusu Ọra EKPERE NA ABU)

---

APPENDIX

TO THE

IBO (Union) PRAYER BOOK

---

PUBLISHED BY
C.S.S. BOOKSHOPS

Printed in England by
James Townsend & Sons, Ltd.
Exeter, Devon.

## IHE NILE DI N'AKWUKWỌ NKA.

# EKPERE NA IKELE EKELE NA MGBE DI ICHE ICHE.

## EKPERE NA MGBE DI ICHE ICHE.

*Aganagu Ekpere nka mgbe agusiri Nkwuputa-Nmehie nke ọra.*

### EKPERE GANESO NKWUPUTA-NMEHIE.

Chineke, Onye ọ di n'uche-Gi na Onye ọ di n'aka-Gi ime ebere na igbaghara nmehie, nara aririọ nile nke obi di ume-ala nke ayi nariọ Gi; ọ bu ezie na ewerewo agbu nke nmehie-ayi jide ayi yikwasi kwa ayi, ma n'ihi ebere obi-ọma-Gi di uku tọpu kwa ayi; n'ihi nsọpuru nke Jisus Kraist, Onye-ogbugbo na Ọnu-nekwuru-ayi. *Amen.*

*Ma-ọbu Nka.*

Chineke, Nna nke madu nile, ayi nariọ Gi, ka I nuru nkwuputa-nmehie di iche iche na ekpere di iche iche nke umu-Gi. Mere ha ebere, gbaghara ha, gba ha ume, nye kwa-ra ha aka otu ha gesi di nma di kwa ọcha, weta kwa ha na ndu ebigh-ebi, site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

*Aganagu Ekpere ndia so tutu agua Ekpere abua ikpeazu nke Litani, ma-ọbu nke Ekpere Ututu na Anyisi.*

### EKPERE N'IHI NZUKỌ UKU BU PARLIAMENT MA-ỌBU HOUSE OF ASSEMBLY.

*Aganagu ekpere nka n'ubọchi-uka abua tutu nzukọ nka amalite, ya na oge anenwe nzukọ.*

Chineke Nke puru ime ihe nile, Onye ọ bu nani site na Gi ka ndi eze nachi eze, ndi isi nekpe ikpe ziri ezi; Onye ọ bu kwa nani site na Gi ka ezi ndumọdu, amamihe, na nghọta nesi abia: Ayi ji obi di ume-ala ariọ Gi ka I were amara Gi nye ndi naga nzukọ uku bu Parliament (ma-ọbu House of Assembly). Were Mọ



Nsọ Gi nedu ha, ka ha natu egwu Gi mgbe nile, ghara ichọ nani ọdi nma nke ha onwe ha, ghara kwa idebe iwe n'obi megide onye ọ bula; kama ka site n'okwu na n'omume ka ha me ka otuto Gi ba uba, ya na udo na obi ọma n'etiti madu; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

### EKPERE AGANAGU N'OGE AGAJE IRỌ NDI GEJE NZUKỌ UKU DI ICHE ICHE.

Onye-nwe-ayi, ayi nariọ Gi ka I chiba echiche uche ndi nile akpọrọ n'oge a ka ha rọputa ndi di itukwasi-obi ka ha neje nzukọ uku bu Parliament (ma-ọbu House of Assembly, ma-ọbu Council nachi obodo). Me ka ndi nrọputa lua ọlu ha dika I nele ha anya mgbe ha natunye akwukwọ nrọputa ha, n'ihi ọdi nma nke ndi nke ayi nile, Site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

### EKPERE N'IHI OBODO JIKỌTARA ỌNU BU COMMONWEALTH.

Onye-nwe-ayi Jisus Kraist, Onye eweliri elu n'elu Obe ka I we dọta madu nile nye onwe-Gi; ayi nariọ Gi ka I were anya ebere Gi lekwasi Obodo ayi di iche iche jikọtara ọnu n'otu. Dọkọta mba di iche iche na ndi nasu asusu di iche iche, na ndi nwere ome-n'ala di iche iche, n'otu ezi nnwekọ nke idi-n'otu a; Ka ha neburita ibu nanyi ibe ha, nalukọ ọlu ọnu n'idi-n'otu nke umu nne; Ka ayi we mezue uche Gi, ala-eze ebigh-ebi Gi ewe bia. Nuru ekpere ayi, Onye-nwe-ayi di ngọzi, Onye nsọpuru nile na otuto diri, Gi na Nna na Mọ Nsọ, uwa ebigh ebi. *Amen.*

### N'IHI MIRI-OZUZO.

Chineke, Nna nke elu-igwe, Onye kweworo ndi nile nachọ ala-eze-Gi, na ezi omume di nime ya,

nkwa ihe nile di nkpa iji zu aru-ha, site na Ọkpara-Gi bu Jisus Kraist, Ayi nariọ Gi, ka I zitara ayi miri-ozuzo na nshansha-miri na mgbe nka ọ di ayi nkpa, ka ayi we nata nkpuru nke ala n'ihi nkasi-obi-ayi na nsọpuru-Gi, site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

N'IHI IRU-IGWE IDI-NMA.

Onye-nwe-ayi, Chineke Nke puru ime ihe nile, Onye ji n'ihi nmehie nke madu we me ka iju-miri kpuchie uwa nile na otu mgbe, nani madu asatọ ka I mere ka ha wepuga onwe-ha, mgbe nke ahu gasiri I were ebere-Gi di uku we kwe nkwa na I gagh eji kwa iju-miri mebi uwa otu ahu ọzọ; Ayi ji obi di ume-ala nariọ Gi, na ọ bu ezie na ayi ji n'ihi ajọ omume-ayi buru ndi kwesiri n'ezie inara utari nke miri-ozuzo, ma n'ezi ncheghari-ayi zitere ayi otu iru-igwe gadi kwa nma, ka ayi we ghọta nkpuru nke ala na mgbe-ha, ayi ewe muta site na utari-Gi idozi ibi-obi-ayi, site n'ebere-Gi we bukue Gi abu, na enye kwa Gi otuto, site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

N'IHI NGỌZI CHINEKE IDAKWAZI NKPURU

MA-ỌBU NRI AKỌRỌ N'ALA.

Chineke, Nke puru ime ihe nile, Onye gọziworo ala, ka ọ namiputa nkpuru, neweputa kwa rinne ihe ọ bula di nkpa banyere ndu nke madu; Ayi nariọ Gi ka I me ka ọlu nke ndi-ọlu-ubi ga n'iru, nye kwa ayi miri-ozuzo na anwu-ọmumu nke gadi ihe-akuru n'ala nma n'aru, ka ayi we nwe ike chikọta nkpuru di iche iche nke ala n'ezi oge, na añuri kwa ọñu mgbe nile n'idi-nma-Gi, ka otuto we diri Aha nsọ-Gi, site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*



*Ma-ọbu nka,*

Nna, Nke puru ime ihe nile, Gi Onye sitere na Ọkpara-Gi Jisus Kraist do kwa ọlu nsọ nye ọ di-nma nke madu: Ayi nariọ Gi, me ka ọlu nile analu n'ala nke ga n'iru, gọzi kwa ndi nile nalu ha: ka, ebe I ji ọta-Gi gbodo ha na ọnwunwa-ha nile, n'ihe egwu nile ha, ka ha we nata ugwọ-ọlu kwesiri ọlu aka-ha nile, ha we to Gi site na idi ndu otu I si achọ; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

NA MGBE IHE-UKỌ NA UGANI.

Chineke, Nna-ayi nke elu-igwe, Onye sitere na Ọkpara-Gi di ngọzi zi kwa ayi ka ayi nariọ kwa nri ayi kwa ubọchi n'aka-Gi; Lekwasi anya, ayi nariọ Gi, n'ahuhu nke ndi-Gi, ka I zitere ayi ezi oge nzọputa na mgbe nkpa ayi nka. Me kwa ka nkpuru nke-ala ba uba site na ngọzi nke elu-igwe-Gi; kwe ka ayi, were ekele nata kwa onyinye nke amara-Gi, were kwa otu ihe ahu n'ihi otuto-Gi, nenyere ndi nkpa nakpa aka, tinyere nkasi-obi nke ayi; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

*Ma-ọbu nka,*

Chineke, Nna nke elu-igwe, Onye ọ bu site n'onyinye-Gi, ka miri nezo, n'ala neme nri, anu-ọhia nile na anu-ulo nile anaba kwa uba, azu neri kwa nne nke uku; Lekwasi anya, ayi nariọ Gi n'ihe mgbu ndi nke-Gi; kwe kwa ka ugani na ihe ukọ, nke ayi nata ahuhu ugbu a otu o kwesiri ajọ-omume-ayi, ka ewe site na obi-ọma-Gi were ebere gbanwe kwa ya ka ihe ba kwa uba di ọnu-ala; n'ihi ihu-n'anya nke Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi, Onye nsọpuru na otuto nile diri nyere Gi na Mọ Nsọ, ugbu a na mgbe nile. *Amen.*

### NA MGBE AJỌ ỌRIA Ọ BULA

ma-ọbu

### ARU-ỌNWUNWU JIDERE MADU NILE.

Kwe, ayi nariọ Gi, Nna nke di ebere, ka I nyere ayi aka naputa kwa ayi, bu ndi ejiworo ajọ ọria na ihe mgbe neweta ọnwu jọrọ njọ we leta. Do kwa ihe-ufu-ayi nka nsọ, were ngọzi-Gi nadi mgbe nile me kwa ka ọlu ndi ahu ga n'iru, bu ndi nadọgbu onwe-ha n'ọlu n'ihi ọra madu, ichọputa ihe mgbochi megide nria-nria na ihe mgbu; site na Onye ahu bu Onye nazọ, nedo kwa ihe mgbu nsọ, bu Ọkpara-Gi Jisus Kraist Onye-nwe-ayi. *Amen.*

*Ma-ọbu nka,*

Chineke, Nke puru ime ihe nile, Onye zikwasara n'isi ndi nke-Gi nime ọhia ajọ ọria n'iwe-Gi, n'ihi ikpọchi-nti na inupu-isi megide Moses na Erọn; na mgbe eze Devid kwa, I were ajọ ọria nefe efe we gbue oru nnu asatọ na nnu madu iri na ise, ma I chetara ebere-Gi we zọputa ndi fọduru; Mere ayi ebere, ayi ndi nmehie di imere ebere, ayi ndi ejiworo ọria na ọnwu di uku we leta; na dika otu I si we nara ihe nkpuchi nmehie mgbe ahu, we gwa Mọ-ozi ogbugbu ka ọ kwusi utari, ka o si otu ahu tọ kwa Gi utọ ugbu a iwepu ajọ ọria nka na aru-ọnwunwu uku a; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

### EKPERE N'IHI NDI NARIA ỌRIA

*Mgbe anekpe ekpere ndia n'ulo be onye naria ọria, Ukọ-Chuku gebikwasi kwa onye ahu naria ọria aka ya abua, ma ọburu na ọ chọrọ ime-otu ahu.*

*Aganekpe kwa ekpere ndia na mgbe ufọdu di iche iche otu nkpa ha di na otu achọrọ.*

Chineke, Nke puru ime ihe nile, Gi Onye nenye aru ike nile, na inye-aka nke ndi nile nachọ Gi inyere ha aka: Ayi nakpọku Gi ka I nyere oru-Gi nka aka, gosi kwa ya idi-nma nke ebere-Gi, ka ebe azọrọ ya n'adigh ike ya nile, ka o we nye Gi ekele nime Nzukọ-Gi di nsọ; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*



Onye-nwe-ayi, Nke puru ime ihe nile, Onye bu Ulo-elu kachasi di ike n'ebe ndi nile tukwasiri Gi obi nọ, Gi, Onye ihe nile di n'elu-igwe, na nke di n'uwa, na nke di kwa n'okpuru uwa, nakpọ kwa-ra isi ala nańa kwa nti, ka Ọ buru Onye mgbodo gi ugbu a na mgbe nile; ka O me kwa ka owo gi anya, na ọ digh aha ọ bula ọzọ n'okpuru elu-igwe enyere madu, onye, ọ bu nime ya na site na ya ka igesi nata aru ike na nzọputa, ma ọ bugh nani Aha nke Onye-nwe-ayi Jisus Kraist. *Amen.*

Nna Nke puru ime ihe nile, Onye nenye ndu na aru di nma; were ebere, ayi nariọ Gi, lekwasi ndi naria ọria anya, ha na ndi ihe negbu kwa mgbu, dika otu ndi nachọ kwa ekpere ayi ugbu a (nke ka uku n'ihi oru-Gi nka), ka site na izikwasi ha ngọzi-Gi, ha onwe-ha na ndi nejere ha ozi, ka ewe weghachiri ha aru di ike, ma n'aru-ha ma n'uche-ha, ma ọ buru kwa uche amara-Gi, ka ha we nye Gi ekele nime Nzukọ-Gi di nsọ; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

Onye-nwe-ayi, biko si n'elu-igwe ledata anya, hu, leta kwa, me kwa ka aru oru-Gi nka di kwa ya nma, bu onye ayi nariọ aririọ n'ihi ya; Were anya ebere-Gi legide ya, ọ buru otu di Gi ezi nma, nyeghachi ya aru di ike, nye kwa ya nkasi-obi na ntukwasi-obi na Gi; luara ya ọgu, gbopu kwa-ra ya egwu nke onye-iro-ahu, debe kwa ya n'udo na ọdi-nma ebigh-ebi; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

Chineke, Onye sitere n'ike nke iwu-Gi puru ichupu n'aru madu nria-nria nile na adigh ike nile: Were idi-nma-Gi bia nọnyere oru-Gi nka, ka ebe achupuru adigh ike ya, weghachi-kwa-ra ya aru di-nma, ka o we di ndu ito kwa Aha nsọ-Gi; site na Jisus Kraist Onye-nwe-ayi. *Amen.*

*Mgbe nka gasiri Ukọ-Chuku gasi,*

Ayi arara gi nye n'aka ebere Chineke bu Onye amara na n'aka nchebe-Ya. Onye-nwe-ayi gọzie gi debe gi. Onye-nwe-ayi me kwa ka iru-Ya mukwasi gi, me kwa-ra gi amara. Onye-nwe-ayi bulie iru-Ya n'aru-gi, nye kwa gi udo, ugbu a na mgbe nile. *Amen.*

N'IHI ONYE AKỌ-N'UCHE NESOGBU.

Onye-nwe-ayi di ngọzi, Nna nke ebere nile na Chineke nke nkasi-obi nile; ayi nariọ Gi, were ebere ledata anya lekwasi oru-Gi nka, onye ime obi-ya juputa-kwa-ra n'ihe mgbu: nye ya nghọta ziri ezi nime onwe-ya, me kwa ka ọ mara uche-Gi n'ebe ọ nọ, ka o we ghara iwezuga ntukwasi-obi-ya n'ebe I nọ, ghara kwa itukwasi ihe ọ bula ọzọ obi ma ọ bugh na Gi; Naputa kwa ya n'egwu nke ajọ ihe. bulie ihe nke iru-Gi mukwasi ya, nye ya udo ebigh-ebi nke-Gi, site na ọlu-ọma na ogbugbo nke Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

N'IHI NWA-NTAKIRI NARIA ỌRIA.

Onye-nwe-ayi Jisus Kraist, Onye ji ọṅu we nara, gọzi kwa umu-ntakiri ekutere Gi, Biko nye nwa-Gi nka ngọzi-Gi; na mgbe nke-Gi naputa kwa ya n'ihe ufu nke anu-aru-ya, ka o we di ndu ife Gi ofufe ubọchi nile nke-ya. *Amen.*



N'IHI NWA-NTAKIRI N'ANWU ANWU.

Onye-nwe-ayi Jisus Kraist, Otu Ọkpara Chineke mutara nani Ya, Onye ji kwa-ra n'ihi ayi ghọrọ nwa nime Betlehem; ayi arara nwa nka nye n'aka nchebe ihu-n'anya-Gi, onye Gi Onwe-Gi n'akpọrọ kwa nye Onwe-Gi. Zite Mọ-ozi-Gi di nsọ ka o duru ya nwayọ rue ebe obibi-Gi nke elu-igwe ebe nkpuru-obi nile nke ndi laruru ura nime Gi n'enwe udo na ọṅu ebigh-ebi; Were aka ebigh-ebi nke ihu-n'anya-Gi nadigh agwu agwu kuru ya; Onye nadi ndu soro Nna na Mọ Nsọ nabu kwa eze, otu Chineke uwa ebigh-ebi. *Amen.*

N'IHI ONYE N'ADIRI KWA ADIRI N'ỌRIA-YA.

Onye-nwe-ayi, Onye obi-ọma-Ya nadigh agwu, na Onye ebere-Ya nadi kea ọhu kwa chi abọla: Ayi nenye Gi ekele nke si n'obi-ayi puta na ọ tọrọ Gi utọ inye nwanne ayi nka mputa n'ihe negbu ya mgbu na atum-anya nke inwe ndu ọhu; ayi nariọ Gi, ka I nalugide ezi ọlu ahu nke I malitere nime ya; ka ebe ọ naba kwa uba kwa ubọchi n'ike nke aru, were kwa ume-ala naṅuri ọṅu nime idi-nma-Gi, ka o we si otu ahu dozi kwa ndu-ya na ibi-obi-ya otu o gesi neche echiche mgbe nile neme kwa otu ihe ahu gatọ Gi utọ; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

N'IHI ULO-ỌGWU NILE NA NDI ARU NADIGH IKE.

Chineke Nke puru ime ihe nile, Onye Ọkpara-Ya bu Jisus Kraist nejeghari neme kwa nma, nazọ kwa nria-nria nile di iche iche na ajọ ọria di iche iche n'etiti umu-madu: Ayi nariọ Gi ka ọlu amara-Ya nke naga n'iru n'etiti ayi, nke ka uku, nime ulo-ọgwu nile na n'aru ndi nadigh ike di n'ala-ayi; gbasapu kwa iru ndi nọ n'ọria, zọ kwa ha ma do kwa ha nsọ; nye kwa ndi dibia nile na ndi nenefe ndi ọria nile

amam-ihe na uche-ọka, obi-ebere na ntachi-obi; si n'elu zikwasi ngọzi-Gi n'aru ndi nile nadọgbu onwe-ha n'ọlu igbochi ihe mgbu na ime ka izuzu ihu-n'anya-Gi ga n'iru; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

### N'IHI NDI AGAJE ICHI UKỌ-CHUKU.

*Aganagu kwa ubọchi n'izu Emba.*

Chineke Nke puru ime ihe nile, Onye nenye ezi onyinye nile, Onye siteworo n'iburu-uzọ-hu-ihe nke Go dika Chineke we debe usoro ọnọdu di iche iche nke ije-ozi nime Nzukọ-Gi: Ayi ji obi di ume-ala nariọ Gi, were amara-Gi nye ndi nile ndi agaje ikpọbata nime ọnọdu na ije-ozi ọ bula nime Nzukọ ahu, Were ezi okwu nke ihe ozizi-Gi mejue ha, nye kwa ha ezi ndu nke idi-ọcha, ka ha we fe ezi ofufe kwesiri ntukwasi-obi n'iru-Gi, ka otuto we diri Aha uku-Gi, ka o we buru kwa n'ihi ọdi-nma nke Nzukọ-Gi di nsọ; site na Jisus Kraist, bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

*Ma-ọbu nka,*

Chineke, Nke puru ime ihe nile, Nna-ayi nke elu-igwe, Onye jiworo ọbara di oke ọnu nke Ọkpara-Gi I huru-n'anya we zutara Onwe-Gi Otu-Nzukọ (Chọch) nke Kraist nke di n'uwa nile: Were ebere lekwasi Nzukọ ahu anya, n'oge di ugbu a si otu a nedu, nachi kwa uche nke ndi oru-Gi bu ndi Bishọp na ndi ọzuzu nke igwe-aturu-Gi, ka ha we ghara kwa ibikwasi aka-ha n'isi onye ọ bula na mberede kama ka ha were ikwesi ntukwasi-obi na amam-ihe we rọputa madu ndi nke kwesiri ekwesi ije-ozi nime ofufe-nru di nsọ nke Nzukọ-Gi. Nye kwa ha amara-Gi na ngọzi nke elu-igwe bu ndi ahu agechi ilu ọlu ọ bula di nsọ; ka site na ibi-obi-ha na ozizi-ha ka



ha we gosi otuto-Gi n'iru ọra madu, me ka nzọputa nke ọra madu naga n'iru; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

### N'IHI IDI-N'OTU NIME NZUKỌ KRAIST.

Jisus Kraist Onye-nwe-ayi, Onye gwara ndi-ozi-Gi, si, Udo ka M'rapuru unu, udo nkem kwa ka M'nenye unu; Elekwasila nmehie-ayi anya, na lekwasi okwukwe nke Nzukọ-Gi, nye ya udo na idi-n'otu ahu bu dika uche-Gi si di; Onye di ndu soro Nna na Mọ Nsọ nabu kwa eze, otù Chineke, uwa ebigh-ebi. *Amen.*

*Ma-ọbu nka,*

Chineke, Nna nke Onye-nwe-ayi Jisus Kraist, nani Onye-nzọputa-ayi, Eze nke udo; nye ayi amara ka ayi chesie echiche ike, hu ihe-egwu uku nke ayi nọ nime ya site na nkewa nile ayi. Wepu ikpọ-asi nile na nkwulu, na ihe nile ọzọ ganabi ayi idi-n'otu n'uzọ yiri Chineke: Otu ọbu kwa na otu Aru di, otu Mọ, otu olile-anya nke ọkpukpọ akpọrọ ayi, otu Onye-nwe-ayi, otu okwukwe, otu Baptizim, otu Chineke bu Nna-ayi nile; Ka ayi nile si otu ahu nwe kwa otu obi, na otu nkpuru-obi, nke jikọtara nime otu njikọ di nsọ nke ezi okwu na nke udo, nke okwukwe na ihu-n'anya, ka ayi were kwa otu uche na otu ọnu neto Gi; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

### EKPERE N'IHI NDI ỌKU-AZU NA NDI IJE-UGBỌ.

Chineke, Nke puru ime ihe nile, Gi Onye nke mere osimiri na ihe nile nke n'enughari nime ya: Wukwasi ngọzi-Gi na owuwe-ihe-ubi nke osimiri, ka o we ba uba na oge ya, gọzi kwa ndi nke-ayi neje ọku-azu na ndi nke-ayi neje ije n'ugbọ, ka ha

nọ n'udo n'ihe ize-ndu nke ogbu miri; ka ayi nile were ekele kwuputa Gi Onye bu Eze nke osimiri na nke ala akọrọ; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

### EKPERE N'IHI NDI NEJIKERE IBIKWAZI AKA N'ISI.

Chineke, Onye sitere n'ozizi nke Ọkpara-Gi bu Jisus Kraist we jikere ndi neso uzọ-Ya n'ihi ọbibia nke Onye-nkasi-obi ahu, ayi nariọ Gi, ka I dozie obi na uche nke ndi oru-Gi ndi nachọ na mgbe nka inata onyinye nke Mọ Nsọ site na ibikwasi aka n'isi, ka ebe ha ji obi chegharirị echeghari na nke okwukwe we nabiaru nso, ka ha we juputa kwa n'ike nke mbinyere nke Mọ ahu, site na otu Jisus Kraist ahu bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

### N'IHI NDI NEZISA OZI-ỌMA NA NDI-OZIZI.

*Ọ bu ihe di nkpa na kwa ubọchi-uka (Sọnde) aghagh igu otu ma-ọbu kari nime ekpere ndia.*

Nna nke di ebere, Onye nachọ ka madu nile mara ihu-n'anya-Gi, gọzie ndi nile nke rapuru ulo-ha na ala-ha we were ozi nke ihu-n'anya-Gi ga n'ala ndi ọzọ. Nọdu ha nso ehihie na abali. Gba ha ume na mgbe ihe-nmekpa-aru di iche iche, nya ha iru-utọ na obi-utọ na mgbe di iche iche n'ala ha ganọdu, nyere ha aka na mgbe nile nke ọnwunwa, n'ihi Ọkpara-Gi I huru-n'anya. *Amen.*

*Ma-ọbu nka,*

Chineke Nke mba nile di n'uwa, cheta nnu kwulu nnu madu ndi namagh Gi, ndi, ọ bu ezie na eke-kwa-ra ha n'oyiyi-Gi, ma ha bu ndi namagh ihu-n'anya-Gi; na dika otu Ọkpara-Gi bu Jisus Kraist biara ichu aja nke ijuru-obi n'ihi nmehie-ayi, kwe,



ka site na ekpere nile na ọlu nile nke Nzukọ Nsọ-Gi ka ewere naputa ha nime ikpere-arusi nile na ekwegh ekwe, weta kwa ha ife Gi ofufe, site na Jisus Kraist, Onye bu Nbilite-n'ọnwu na Ndu nke ndi nile tukwasiri obi-ha na. *Amen.*

*Ma-ọbu nka,*

Chineke, Nna-ayi nke elu-igwe, Onye gosiri ihu-n'anya-Gi site na izite otu Ọkpara-Gi I muru nani Ya nime uwa ka ọra madu nile we di ndu site na Ya: Wukwasi Mọ-Gi n'aru Nzukọ-Gi ka o we mezu kwa iwu-Ya izisara ihe nile ekere eke Ozi-ọma; ayi nariọ Gi ziputa ndi-ọlu nime owuwe-ihe-ubi-Gi; Naluru ha ọgu n'ihe-egwu nile na ọnwunwa nile; Ma kwa ka oge ahu bia ọsọsọ mgbe mkpọbata ndi mba ọzọ gemezu n'iru-Gi, ewe zọputa kwa Israel nile; site na otu Ọkpara-Gi ahu Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

*Ma-ọbu nka,*

Chineke, Onye jiworo otu ọbara we ke mba nile di iche iche ka ha biri n'elu-uwa, zite kwa Ọkpara-Gi di ngọzi Jisus Kraist ka O kwuputa udo gwa ndi nile nọ n'ebe di anya na ndi nọ n'ebe di nso: kwere ka ọra madu nile bi n'uwa nachọ Gi nachọta kwa Gi; Onye-nwe-ayi, me ngwa, imezu nkwa-Gi nke iwusa Mọ-Gi n'aru nile; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

### N'IHI NDI C.M.S.

Chineke, Onye gosiri uwa ihu-n'anya-Gi site na inye Ọkpara-Gi ka Ọ nwuru ọnwu n'elu obe, nyere Nzukọ (Chọch) nke-Gi aka ikwusa Ozi-ọma gwa ihe ọ bula ekere eke. Gọzie ọlu nke otu nile nekwusa Ozi-ọma, nke ka uku ndi C.M.S., kwe, ka nime ebe

nile gbara ọchichiri nke uwa, ka eme ka ìhè nwue site na Ozi-ọma nke Onye-nzọputa-ayi. Ihe ndia ka ayi riọrọ n'ihi Aha Jisus Kraist. *Amen.*

### EKPERE BANYERE SINỌD NKE NAIJA DAIỌSIS.

Chineke Nke puru ime ihe nile, Onye di ndu ebigh-ebi, Onye sitere na Mọ Nsọ-Gi nọnyere, chi kwa Nzukọ nke Ndi-ozi-Gi di ngọzi mgbe gbo, kwe kwa nkwa site n'Ọkpara-Gi Jisus Kraist, inọnyere Nzukọ-Gi we rue n'ọgwugwu oge a; ayi nariọ Gi ka I nọnyere Sinọd nke Daiọsis nka, nke nezukọ ugbu a n'Aha-Gi. Naputa ya n'aka ihie uzọ nile, na amagh-ihe, na mpako, na ikpu-isi-obi nile; n'ihi ebere-Gi di uku, ka ọtọ Gi utọ idu na ichi, na ido echiche ha nile nsọ site na Mọ Nsọ-Gi, ka site na ngọzi nke-Gi ka anekwusa Ozi-ọma nke Kraist n'ikwesi ntukwasi-obi, ma were kwa irube isi nańa kwa ya nti; ka odudu na nchikọ nke Nzukọ-Gi we guzosie ike, ka ala-eze nke Onye-nwe-ayi na Onye-nzọputa-ayi Jisus Kraist we nagbasa nke uku, naba kwa uba. Kwere nka, ayi nariọ Gi, site na ọlu-ọma na ogbugbo nke otu Jisus Kraist ahu bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

### N'IHI ULO-AKWUKWỌ.

Nna nke elu-igwe, Onye Ọkpara-Gi di ngọzi siri, Kwenu ka umu-ntakiri biakutem: Were ngọzi-Gi me ka ndi-ozizi nile, na umu-akwukwọ nile naga n'iru n'ọlu-ha; kwere ka, otu uche nke umu-ntakiri-Gi si ahu-wanye ìhè nke nmuta, ka Mọ Nsọ-Gi si kwa otu ahu neweta obi-ha kwa ubọchi ibiaru nso ihu-n'anya-Gi, na nke Ọkpara-Gi, Onye-nzọputa-ayi bu Jisus Kraist. *Amen.*



### N'IHI KỌLEJ NILE NA ULO-AKWUKWỌ NILE.

Chineke, Nna nke Onye-nwe-ayi Jisus Kraist, Onye bu akọ ebigh-ebi. Ayi ji obi di ume-ala nariọ Gi ka I gọzie Kọlej nile na Ulo-akwukwọ nile nke ndi Kristian: kwere ka ndi nile nezi ihe nime ha, chọ kwa ọdi-nma nke mọ nke ndi ahu I tinyere n'aka-ha, nye kwa ndi nile namuta ihe amara nke elu-igwe-Gi, ka ha we mata zu kwa Gi kari ihe nile, Gi Onye imata Gi bu ndu ebigh-ebi, dika otu ukpuru nke Nwa-Gi di nsọ bu Jisus si di, otu ahu mgbe umu-ayi netoputa n'aru-ha ka ha we netozu n'amam-ihe n'enwe kwa iru-ọma n'ebe Chineke nọ na n'ebe madu nọ, site na otu Jisus Kraist ahu bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

### N'IHI AKWUKWỌ-UKA NILE.

Chineke, Nke puru ime ihe nile, Nna-ayi nke elu-igwe, Onye tinyere n'aka Nzukọ-Gi di nsọ nnefe na ọzuzu nke umu-ntakiri-Gi: Were amam-ihe-Gi me ka ndi nezi ihe na ndi namuta kwa huwanye ihe; ka ebe ha nańuri ọńu nime ọmuma-ihe nke ezi okwu-Gi, ka ha nesekpuru Gi nefe kwa Gi ofufe ubọchi nile nke ndu-ha; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

### N'IHI ULO-AKWUKWỌ-UKU NILE, N'EBE NMUTA ỌZỌ NILE.

Onye-nwe-ayi, wedata Onwe-Gi were ngọzi-Gi me ka ọlu nke Ulo-akwukwọ-uku nile, na Kọlej nile, na ulo-akwukwọ ọzọ nile naga n'iru, ka ha bu ndi nejere Gi ozi nime ya, dika ndi-ozizi nile ma-ọbu ndi-nmuta nile, we nedebe uche-nsọ-Gi n'iru-ha mgbe nile, ka ewe duru ha ba n'ọmuma-ihe nke ezi okwu-Gi: otu ahu kwa ka site na nmuta-ha ma Nzukọ-Gi (Chọch)

ma ọra madu ewe di nma, ewe me kwa ha onwe-ha ka ha buru ndi geketa ndu ebigh-ebi; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

N'IHI IDEBE UBỌCHI-UKA MA-ỌBU

UBỌCHI-IZU-IKE (SỌNDE).

Chineke, Nke puru ime ihe nile, Onye nke nyere ndi nke-Gi otu ubọchi n'ihi izuru-ike, I sitere na Mọ Nsọ-Gi nime Nzukọ, we do ubọchi mbu nke izu nsọ ka ọ buru ezi ihe-ncheta ebigh-ebi nke Nbilitu-n'ọnwu nke Ọkpara-Gi: Kwere ka ayi si otu ahe were onyinye-Gi ka, site na igba ume na itunye-ndu nime aru na nkpuru-obi-ayi, ka ayi we fe Gi n'ikwesi-ntukwasi-obi ubọchi nile nke ndu-ayi, site na otu Jisus Kraist ahu bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

## IKELE EKELE NA MGBE DI ICHE ICHE.

N'IHI MIRI-OZUZO.

Chineke, Nna-ayi nke elu-igwe, Onye sitere n'obi-ọma-Gi were nahu-buru ihe neme ka miri mbu na nke ikpeazu zokwasi ala, ka o we mia nkpuru n'ihi nri nke madu; ayi ekele Gi ekele nke obi di ume-ala na ọ tọrọ Gi utọ, nime nkpa-ayi di uku, izitara ayi na mgbe ikpeazu miri-ozuzo n'elu ihe-nketa-Gi neweta ọṅu; na itute ya mgbe ọ kpọrọ nku, ka ayi bu ndi oru-Gi nekwesigh-ekwesi we nwe nkasi-obi, na ka Aha Nsọ-Gi we nwe kwa otuto, site na ebere-Gi nime Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

N'IHI IRU-IGWE IDI-NMA.

Jehova Chineke, Onye budara ayi n'ala otu o kwesiri, site na utari-Gi nadigh anya nke miri zobigara oke, I werewo kwa ebere-Gi gbo nkpa-ayi, we gugu kwa nkpuru-obi-ayi site na igbanwe iru-igwe



ka ọ di nma; ayi nabuku Gi abu neto kwa Aha nsọ-Gi n'ihi ebere-Gi nka, ayi aghagh idi nekwuputa kwa obi-ọma-Gi site na otu ọgbọ rue ọgbọ ọzọ; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

*Ma-ọba nka,*

Onye-nwe-ayi Chineke, Onye ji ebere-Gi naputa, kasi kwa ndi oru-Gi obi, site na igbanwe iru-igwe ka ọ di nma. Ayi nenye Gi ekele nke si n'obi-ayi puta n'ihi idi-nma-Gi nka n'ebe ayi nọ, ayi nariọ Gi ka I nye ayi amara ka ebere-Gi nile bara ayi uru n'ihi nsọpuru na otuto nke Aha nsọ-Gi; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

N'IHI IBA-UBA.

Nna nke kasi ebere, Onye jiworo ezi obi-ọma-Gi we ṅa nti n'ekpere nke si n'ala obi Nzukọ-Gi (Chọch) puta, we gbanwe ugani na ihe kọrọ ayi ukọ ka ọ di ọnu-ala ba kwa uba; ayi ekele Gi ekele nke obi di ume-ala n'ihi onyinye-uku-Gi nka; nariọ kwa Gi ka I si otu a nedebe kwa obi-ọma-Gi n'ebe ayi nọ, ka ala-ayi we namiri ayi nkpuru n'uba, n'ihi otuto-Gi na nkasi-obi nke-ayi; site na Jisus Kraist, bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

N'IHI NPUTA-N'ỌRIA.

Chineke di ebere, Nke puru ime ihe nile, Onye-nwe na Onye-nenye ndu na aru-ike, na ihe-ọma nile; ayi ji obi di ume-ala nagọzi Gi na ọ tọrọ Gi utọ idọputa oru-Gi n'ọria nke aru-ya, onye nachọ kwa ikele Gi ekele ugbu a, n'iru ndi-Gi nile, n'ihi ebere-uku I mere ya. Tinye n'obi-ya ọmuma-ihe-ọma-Gi; nye kwa ya amara ka ọ nọnyere Gi ubọchi nile nke ndu-ya fọduru, ka ọ nejeghari n'iru-Gi n'idi nsọ n'ezi omume ubọchi-ya nile; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

N'IHI NZỌPUTA N'AKA AJỌ-ỌRIA

MA-ỌBU

NRIA-NRIA JIDERE ỌRA-MADU.

Onye-nwe-ayi Chineke, Onye meruworo ayi aru n'ihi ajọ omume-ayi nile, me kwa ka ayi gwu kwa n'ihi nmehie-ayi nile site na nleta di arọ di kwa egwu nke I letara ayi na mgbe nadigh anya; Ugbu a kwa, n'etiti ikpe mgbe I chetara ebere, I gbaputawo nkpuru-obi-ayi n'ọnu nke ọnwu; ayi ewere onwe-ayi bu nkpuru-obi na aru-ayi nke I zọputaworo chunye Gi aja nke di ndu, Gi Nna nke nwere obi-ọma; ayi neto nebuli kwa ebere-Gi mgbe nile nime Nzukọ-Gi; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

*Ma-ọbu nka,*

Onye-nwe-ayi Chineke, Onye nadigh ekwere inye umu nke madu ahuhu n'efu: ayi ji obi-ayi nile ekele Gi ekele na n'ihi ebere-Gi ka I zọputaworo ayi n'aka nria-nria na ihe-mgbu jọrọ njọ, ayi ji kwa obi nwere ekele nachọsi ike ichu nyere idi-nma-Gi dika Nna, onwe-ayi, nkpuru-obi-ayi na aru-ayi, ka ọ buru kwa aja di ndu achunyere Gi, mgbe nile neto, nebuli kwa obi-ọma Gi n'etiti Nzukọ-Gi; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

N'IHI NGỌZI NKE OWUWE-IHE-UBI.

Onye-nwe-ayi, Chineke, Nke puru ime ihe nile, Onye bu Onye-okike na Nna nke ihe nile, ayi ekele Gi ekele nke si n'obi-ayi puta, otu I si debere madu nile bi n'uwa oge igha-nkpuru na oge owuwe-ihe-ubi; na oge di ugbu a kwa I we nenye ayi bu umu-Gi, nkpuru di iche iche nke ala na mgbe-ha. N'ihi ndia, na n'ihi ebere-Gi nile di iche iche nke ayi n'anata, ayi neto, nebuli kwa Aha-Gi di otuto; site na Jisus



Kraist bu Onye-nwe-ayi, Onye nsọpuru na otuto nile diri, nyere Gi na Mọ Nsọ, ugbu a na mgbe nile. *Amen.*

---

USORO IDEBE

## OFUFE-NRU UMU-NTAKIRI.

---

*Agabu abu. Mgbe abusiri abu nka agagu Nkwuputa-Nmehie nke so.*

NKWUPUTA-NMEHIE NKE ỌRA.

Chineke, Nke puru ime ihe nile, Nna-ayi Onye di ebere, ayi bu umu-Gi akpọ isi-ala n'iru-Gi ka ayi kwuputara Gi, gwa kwa Gi na ayi echewo (echiche) ihe ndi nekwesigh ka ayi che; ayi ekwuwo ihe ndi nekwesigh ka ayi kwue; ayi emewo ihe ndi nekwesigh ka ayi me; ayi arapuwo kwa ime ihe ndi kwesiri ka ayi me. Ayi ewere obi di ume-ala riọ Gi ka I gbaghara ayi nmehie ayi ndia, me kwa ka ha wuta ayi n'obi ezie. Debe ayi nso-Gi, nedu ayi, neche ayi, nye kwa-ra ayi aka ibu ndi ezi madu; ka ayi we neme ihe gatọ Gi utọ mgbe nile, nadi kwa ndu nke ganenye Aha-Nsọ-Gi otuto, site na Jisus Kraist, bu Onye-nzọputa-ayi. *Amen.*

*Mgbe agusiri Nkwuputa-Nmehie, onye-neje-ozi gagu kwa Ekpere nka. Tutu amalite ekpere ọ bula, onye nagu ya geburu uzọ si, "Ka ayi kpe ekpere banyere . . ."*

EKPERE BANYERE NGBAGHARA.

Chineke, Nna nke madu nile, ayi nariọ Gi, ka I nuru nkwuputa-nmehie di iche iche, na ekpere di

iche iche nke umu-Gi. Mere ha ebere, gbaghara ha, gba ha ume, nyere ha aka otu ha gesi di nma, di kwa ọcha; weta kwa ha na ndu ebigh-ebi, site na Jisus Kraist, bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

*Emesia Ekpere nke Onye-nwe-ayi geso kwa.*

EKPERE NKE ONYE-NWE-AYI.

Nna-ayi, Nke bi n'elu-igwe, Ka Aha-Gi di nsọ. Ka ala-eze-Gi bia. Ka eme ihe I nachọ, dika (esi eme ya) n'elu-igwe, ka eme kwa ya otu ahu n'uwa. Nye ayi nri ta nke gezuru ayi n'ubọchi ta. Gbaghara ayi ihe ọjọ nile ayi mere, Otu ayi onwe-ayi si gbaghara ndi mere ayi ihe ọjọ. Edubala ayi nime ọnwunwa; Ma dọputa ayi n'aka ajọ ihe: N'ihi na ala-eze bu nke Gi, Na ike, na otuto, Mgbe nile mgbe nile. *Amen.*

*Mgbe agusiri Ekpere nke Onye-nwe-ayi, onye-neje-ozi gasi kwa,*

Onye-nwe-ayi, meghe egbugbere-ọnu-ayi.

*Ọziza.* Ọnu-ayi gekwuputa kwa otuto-Gi.

*Onye-neje-ozi.* Chineke zọputa ayi ọsọsọ.

*Ọziza.* Onye-nwe-ayi, me ngwa inyere ayi aka.

*Ugbu a ọra madu nile geguzo ọtọ, onye-neje-ozi gasi kwa,*

Otuto diri Nna, na Ọkpara: na Mọ Nsọ;

*Ọziza.* Otu ọ diri na mbu, ọ di ugbu a, ọ gadigide otu a: we rue n'uwa ebigh-ebi. *Amen.*

*Onye-neje-ozi.* Tobenu Onye-nwe-ayi.

*Ọziza.* Ka eto Aha Onye-nwe-ayi.

*Agagu kwa otu ma-ọbu kari nime Abu Ọma ndia: Abu Ọma* 1, 15, 23, 67, 95, 100, *na* 119, 9 *rue* 16, *ma-ọbu o megh otu a, ọra madu gagukọta kwa Ọlu-ayi n'ebe Chineke nọ na n'ebe madu ibe-ayi nọ, otu o si di nime Katekizim ayi.*



*Mgbe emesiri nka agagu Ihe-nmuta site na Akwukwọ-Nsọ. Mgbe agusi kwa-ra Ihe-nmuta, Abu ọzọ geso kwa n'ebe a, mgbe abusiri abu, agagu Okwukwe.*

UZỌ NKENKE ISI GU OKWUKWE.

Ekwem na Chineke bu Nna, Onye meworo mu na uwa nile; Ekwem na Chineke bu Ọkpara, Onye gbaputara mu na madu nile; Ekwem na Chineke bu Mọ Nsọ, Onye nedom nsọ, mu na madu nile nke Chineke rọputara.

*Mgbe nke ahu gasiri agagu Ekpere ndia nke so, madu nile gewere nwayọ gbue ikpere n'ala; Onye-neje-ozi geburu uzọ were olu ike si,*

Onye-nwe-ayi nọnyere unu.

*Ọziza.* Ka Ọ nọnye kwa-ra mọ nke gi.

*Onye-neje-ozi.* Ka ayi kpere Chineke.
Onye-nwe-ayi, mere ayi ebere.

*Ọziza.* Kraist, mere ayi ebere.

*Onye-neje-ozi.* Onye-nwe-ayi, mere ayi ebere.

*Onye-neje-ozi.* Jehova, me ka ayi hu ebere-Gi.

*Ọziza.* Nye kwa ayi nzọputa-Gi.

*Onye-neje-ozi.* Jehova zọputa Eze-nwayi-ayi.

*Ọziza.* Were ebere nuru olu-ayi mgbe ayi kpọkuru Gi.

*Onye-neje-ozi.* Were ezi omume yikwasi ndi-ozi-Gi.

*Ọziza.* Me kwa ka ndi I rọtara ṅuria ọṅu.

*Onye-neje-ozi.* Jehova zọputa ndi nke-Gi.

*Ọziza.* Gọzi kwa ihe-nketa-Gi.

*Onye-neje-ozi.* Jehova, nye udo na mgbe-ayi.

*Ọziza.* N'ihi na ọ digh onye ọ bula ọzọ naluru ayi ọgu, ma ọ bu nani Gi, Chineke.

*Onye-neje-ozi.* Chineke, me ka obi-ayi di ọcha nime ayi.

*Ọziza.* Ewepu-kwa-la Mọ Nsọ Gi nime ayi.

***Nke ahu ga, agagu ekpere ufọdu arọputara nke-ọma. Abu geso kwa mgbe ekpesiri ekpere. Mgbe abusiri abu agekwu Okwu-Chineke. Nke ahu gasia Abu ọzọ geso. Mgbe abusiri ya agua Amara ma-ọbu Ngọzi.***

***Tutu Ekwue Okwu-Chineke ọra madu nile agagh iburu uzọ kpe ekpere nka.***

Mọ Nsọ, nyerem aka ige nti,
Mọ Nsọ, nyerem aka ighọta ihe,
Mọ Nsọ, nyerem aka icheta ihe. *Amen.*

---

USORO NKE

# OFUFE-NRU N'UBỌCHI ANIVASARI NKE C.M.S.

***Agabu abu. Emesia Ukọ-Chuku ma-ọbu onye ọzọ neje ozi gagu okwu ndia bu uzọ banyere ofufe-nru a.***

Dika ọgu arọ . . . gara aga, nna-ayi bu Bishop Crowther biara na Onicha (ma-ọbu Bonny), o hu-kwa-ra obodo ahu na o juputara na arusi na ome-n'ala di iche iche jọrọ njọ dika i were madu chu aja, itigbu kwa umu amuru abua na ihe di otu a. Ihe nile ndia ka ndi ahu neme kwa n'ihi amagh ihe, n'ihi na ha amagh kwa uzọ Chineke. Ha enwegh ọghere ighọta ezi okwu n'ihi na ha enwegh kwa Ulo-Chineke na ulo-akwukwọ. Ma site na mgbe Bishọp Crowther wetara ndi C.M.S., ihe mgbanwe di uku malitere idi, ihe bata-kwa-ra nime obodo nwanti nwanti, ọtutu madu nu-kwa-ra Ozi-ọma we sọ kwa ya.



Ọ malitere na Onicha (ma-ọbu Bonny), gbasa kwa na obodo nile na obodo nta nile di buruburu, ọ fọduru nwantakiri ka ọ gazu kwa ala Igbo nile. Amam-ihe nile na ihe nile nke ayi nañuri ọñu ha ta malitere site na nkpuru nke Okwu Chineke nke aghara ọtutu arọ ahu gara aga.

Ubọchi ta ayi gbakọtara n'ebe a ka ayi kele Chineke ekele n'ihi ihe ebube uku nile nke Ọ mere n'ala ayi.

N'ihi nka, ka ayi bilie ọtọ we kele Chineke n'ihi Ozi-ọma Ọ wetara ayi, na n'ihi ndi ahu luru ọlu were kwa onwe-ha nye n'ihi ọlu Chineke.

*N'ebe ọra madu geguzo ọtọ Ukọ-Chuku ma-ọbu onye-neje-ozi gasi kwa,*

N'ihi ngọzi nke Ozi-ọma—

*Ọziza.* Onye-nwe-ayi, ayi ekele Gi, neto kwa Aha ebube-Gi.

*Ukọ-Chuku.* N'ihi inye ayi Jisus Kraist ka Ọ we buru Onye-nzọputa na Eyì ayi—

*Ọziza.* Onye-nwe-ayi, ayi ekele Gi, neto kwa Aha ebube-Gi.

*Ukọ-Chuku.* N'ihi idọputa ayi n'aka Ekwensu—

*Ọziza.* Onye-nwe-ayi, ayi ekele Gi, neto kwa Aha ebube-Gi.

*Ukọ-Chuku.* N'ihi ime ka ọchichiri na ọme-n'ala jọrọ njọ bilata—

*Ọziza.* Onye-nwe-ayi, ayi ekele Gi, neto kwa Aha ebube-Gi.

*Ukọ-Chuku.* N'ihi inye ayi Ọlile-anya di ngọzi nke ndu ebigh-ebi—
*Ọziza.* Onye-nwe-ayi, ayi ekele Gi, neto kwa Aha ebube Gi.

*Ukọ-Chuku.* N'ihi inye ayi udo na ime ka ayi nwere onwe-ayi—
*Ọziza.* Onye-nwe-ayi, ayi ekele Gi, neto kwa Aha ebube-Gi.

*Ukọ-Chuku.* N'ihi inye ayi Ulo-Nzukọ nile ebe ayi n'ekpere Chineke—
*Ọziza.* Onye-nwe-ayi, ayi ekele Gi, neto kwa Aha ebube-Gi.

*Ukọ-Chuku.* N'ihi inye ayi Ulo-Akwukwọ nile ebe ayi mutara íhé bu ezi okwu na íhé ziri ezi.
*Ọziza.* Onye-nwe-ayi, ayi ekele Gi, neto kwa Aha ebube-Gi.

*Ukọ-Chuku.* N'ihi inye ayi Kọlej, ebe anazu ndi-ozizi nile na ndi Ukọ-Chuku—
*Ọziza.* Onye-nwe-ayi, ayi ekele Gi, nato kwa Aha ebube-Gi.

*Ukọ-Chuku.* N'ihi inye ayi Ulo-ọgwu nile ebe anagwọ nria-nria nile nke anu-aru-ayi—
*Ọziza.* Onye-nwe-ayi, ayi ekele Gi, nato kwa Aha ebube-Gi.

*Ukọ-Chuku.* N'ihi ndi oru-Gi nile, ndi ayi mara na ndi ayi namagh, ndi luru ọlu n'ala ayi we gbasa kwa Ala-eze-Gi—
*Ọziza.* Onye-nwe-ayi, ayi ekele Gi, neto kwa Aha ebube-Gi.

*Ukọ-Chuku.* N'ihi ndi-nmuta na ndi-ozizi nile na ndi eyi-ayi nile, ndi nyere aka na ndu ayi—
*Ọziza.* Onye-nwe-ayi, ayi ekele Gi, neto kwa Aha ebube-Gi.



*Ukọ-Chuku.* N'ihi Ulo-Akwukwọ nile ebe anazu ndinyom—
*Ọziza.* Onye-nwe-ayi, ayi ekele Gi, neto kwa Aha ebube-Gi.

*Ukọ-Chuku.* N'ihi ndi Oto Kraist nile, ndi di ezi ntukwasi obi, ndi nọ kwa n'ebe di iche iche, ndi mere ka ndu ha buru ìhè namu nime ọchichiri—
*Ọziza.* Onye-nwe-ayi, ayi ekele Gi, neto kwa Aha ebube-Gi.

*Emesia agabu kwa abu nke Benedicite.*

## BENEDICITE, OMNIA OPERA.

Unu ọlu nile nke Ja, gọzienu Ja: tonu Ya, me kwa Ya nuku ebigh-ebi.
Unu Mọ-ozi nke Ja, gọzienu Ja: tonu Ya, me kwa Ya nuku ebigh-ebi.
Unu Anwu na Ọnwa, gọzienu Ja: tonu Ya, me kwa Ya nuku ebigh-ebi.
Unu kpakpando nke Igwe, gọzienu Ja: tonu Ya, me kwa Ya nuku ebigh-ebi.
Unu Nshansha-miri na Igirigi, gọzienu Ja: tonu Ya, me kwa Ya nuku ebigh-ebi.
Unu Ifufe Chineke, gọzienu Ja: tonu Ya, me kwa Ya nuku ebigh-ebi.
Unu Ọku na Okpom-ọku, gọzienu Ja: tonu Ya, me kwa Ya nuku ebigh-ebi.
Unu Abali na Ehihie, gọzienu Ja: tonu Ya, me kwa Ya nuku ebigh-ebi.
Unu Amuma na Igwe-oji, gọzienu Ja: tonu Ya, me kwa Ya nuku ebigh-ebi.
Ka Uwa gọzie Ja: E, ka o to Ya, me kwa Ya nuku ebigh-ebi.
Unu Oke Osimiri na Iju-miri, gọzienu Ja: tonu Ya, me kwa Ya nuku ebigh-ebi.

Unu Anu nile n'efe n'igwe, gọzienu Ja: tonu Ya, me kwa Ya nuku ebigh-ebi.

Unu Anu-ọhia nile na Anu-ulo, gọzienu Ja: tonu Ya, me kwa Ya nuku ebigh-ebi.

Unu Umu nke madu, gọzienu Ja: tonu Ya, me kwa Ya nuku ebigh-ebi.

O ka ndi Ala Igbo gọzie Ja: ka ha to Ya, me kwa Ya nuku ebigh-ebi.

O ndi Ukọ-Chuku, gọzienu Ja: tonu Ya, me kwa Ya nuku ebigh-ebi.

O ndi Okwukwe, gọzienu Ja: tonu Ya, me kwa Ya nuku ebigh-ebi.

O ndi Nsọ nile, gọzienu Ja: tonu Ya, me kwa Ya nuku ebigh-ebi.

O Bishọp Crowther na ndi neso uzọ ya, gọzienu Ja: tonu Ya, me kwa Ya nuku ebigh-ebi.

Ototọ diri Nna | na Ọkpa|ra: na | Mọ — — | Nsọ;

Otu ọ diri na mbu, ọ di ugbu a, ọ gadigi|de o | tu a: we rue n'uwa | ebigh-ebi. *Amen.*

*Riba ama. Na mgbe ufọdu agabu ya Antifonale, Isi-ya bu ọbubu na ọkwu-kwe. Ndi Abu (Kwaya) nabu isi mbu ya, ọra madu anekwe kwa "tonu Ya, me kwa Ya nuku ebigh-ebi."*

*Emesia agagu Ihe-nmuta arọputara n'Ozi-ọma dika Matiu dere ya n'Akwukwọ* 4. 16, 23-25; *Isi* 5. 1-10; *ma-ọbu Joel* 2. 21, 22, 26, *rue njedebe; ma-ọbu Nkpughe* 7. 9-*rue njedebe; ma-ọbu Luk* 9, 1 *rue Ama-Ukwu* 6, *na Ama-Ukwu* 10 *na* 11; *ma-ọbu Ọlu Ndi-Ozi* 16, *Ama-Ukwu* 9 *rue* 13 *na Ama-Ukwu* 16 *rue* 33; *ma-ọbu Abu Ọma* 145.

*Abu geso kwa n'ebe a.*

*Emesia agagu ma-ọbu agabu Okwukwe Ndi Ozi, Ọra madu nile geguzo ọtọ.*

Ekwem na Chineke, bu Nna, Nke puru ime ihe nile, Onye kere elu-igwe na uwa.



Ekwem na Jisus Kraist nani Otu Ọkpara-Ya, bu Onye-nwe-ayi, Onye aturu ime Ya site n'ike Mọ Nsọ; Nwa-agbọghọ namagh nwoke, bu Meri, muru Ya, Ọ huru ahuhu n'ubọchi Pọntios Pailet, Akpọgidere Ya n'obe, Ọ nwua, elie Ya, Ọ ridara n'ala-mọ; N'ubọchi nke atọ O si-kwa-ra na ndi nwuru anwu bilie ọzọ, Ọ rigoro n'elu-igwe, Ọ nanọdu n'aka-nri Chineke, bu Nna, Nke puru ime ihe nile: N'ebe ahu ka O gesi bia ikpe ndi di ndu na ndi nwuru anwu.

Ekwem na Mọ Nsọ; Na Nzukọ Katọlik nke di nsọ; Na nmekọ nke Ndi Nsọ; Na Ngbaghara nmehie; Na Nbilite-n'ọnwu nke aru, Na ndu ebigh-ebi. Amen.

Onye-nwe-ayi nọnyere unu.

*Ọziza.* Ka Ọ nọnye kwa-ra mọ nke gi.

*Ukọ-Chuku.* Ka ayi kpere Chineke.

*Emesia Ukọ-Chuku na ọra madu gewere olu ike gua Ekpere nke Onye-nwe-ayi.*

Nna-ayi, Nke bi n'elu-igwe, Ka Aha-Gi di nsọ. Ka ala-eze-Gi bia. Ka eme ihe I nachọ, dika (esi eme ya) n'elu-igwe, (ka eme kwa ya) otu ahu n'uwa. Nye ayi nri ta nke gezuru ayi n'ubọchi ta. Gbaghara ayi ihe ọjọ nile ayi mere, Otu ayi onwe-ayi si gbaghara ndi mere ayi ihe ọjọ. Edubala ayi nime onwunwa; Ma dọputa ayi n'aka ajọ ihe: N'ihi na ala-eze bu nke Gi, Na ike, na otuto, Mgbe nile mgbe nile. Amen.

*Ukọ-Chuku.* Ka ayi kpere Chineke banyere ndi Bishọp, ndi Ukọ-Chuku, ndi-ozizi na ndi Otu Kraist nile, ka ha we negosi ndu ziri ezi nke Kraist nime ha.

*Ọziza.* Onye-nwe-ayi, nuru ekpere-ayi, ka akwa-ayi rue Gi nti.

*Ukọ-Chuku.* Banyere ndi akaghọtagh ihu-n'anya nke Chineke, ka ha we nu Ozi-ọma ahu we kwere kwa, cheghari kwa.

*Ọziza.* Onye-nwe-ayi, nuru ekpere-ayi, ka akwa-ayi rue Gi nti.

*Ukọ-Chuku.* Banyere Nzukọ-Kraist di n'ala nile, ka ayi nile we buru kwa otù umu-nna nime Chineke bu Nna-ayi.

*Ọziza.* Onye-nwe-ayi, nuru ekpere-ayi, ka akwa-ayi rue Gi nti.

### EKPERE BANYERE NDI NEZISA OZI-ỌMA NA NDI-OZIZI.

Nna nke di ebere. Onye nachọ ka madu nile mara ihu-n'anya-Gi, gọzie ndi nile nke rapuru ulo-ha na ala-ha we were ozi nke ihu-n'anya-Gi ga n'ala ndi ọzọ. Nọdu ha nso ehihie na abali. Gba ha ume n'ọge ihe nmekpa-aru di iche iche, nye ha iru-utọ na obi-utọ n'ọge di iche iche n'ala ebe ha ganebi, nyere ha aka na mgbe nile nke ọnwunwa, n'ihi Ọkpara-Gi I huru n'anya, bu Jisus Kraist, Onye-nwe-ayi. *Amen.*

### EKPERE N'IHI NDI NỌ N'ỌCHICHIRI.

Chineke, Onye ji otu ọbara ke mba nile di iche iche ka ha biri n'elu-uwa, zite kwa Ọkpara-Gi di ngọzi ka O kwue okwu udo gwa ndi nọ n'ebe di anya na ndi nọ nso; Kwe ka madu nile bi n'uwa nachọ Gi nachọta kwa Gi. Webata ndi mba di iche iche nime ulo-igwe-aturu Gi, me kwa ka ndi nekpere arusi bata n'ihe-nketa-Gi. Ayi nekpe-kwa-ra Gi, Onye-nwe-ayi, ka I mezue nkwa-Gi, me ngwa bia wusa Mọ nke-Gi na anu-aru nile; Me kwa ka ala-eze-Gi bia ngwa ngwa; site na otu Onye-nwe-ayi ahu bu Jisus Kraist. *Amen.*



*Ma-ọbu nka,*

Chineke, Nke puru ime ihe nile, Onye sitere na ọnu Ọkpara-Gi Jisus Kraist nye Ndi-ozi Gi di nsọ iwu ka ha ga n'uwa nile kwusara ihe nile ekere eke Ozi-ọma, nye ayi obi nke jikere iṅa nti n'Okwu-Gi; nye kwa ayi obi nachọ imara uzọ-Gi n'elu-uwa, mara kwa nzọputa-Gi n'etiti mba nile. Were ebere lekwasi ndi nekpere arusi, na ọra madu ndi gbasara n'ebe nile, dika igwe-aturu nenwegh onye nazu ha, anya. Ayi nariọ ebere-Gi n'ihi ndi neso Mohamed, were amara-Gi weta ha nye Onwe-Gi, dọpu ha n'obi nezigh ezi, n'itukwasi obi n'onwe-ha, n'ileda ndi-ọzọ anya, na n'ikpu-isi na obi-ike. O Nna-ayi nke elu-igwe, Eze nke ọwuwe-ihe-ubi, ayi nariọ Gi, nuru ekpere-ayi, zipu ndi-ọlu ba na ọwuwe-ihe-ubi-Gi. Site n'amara-Gi me ka ha buru ndi kwesiri ọlu-ha; nye ha Mọ nke ike na ihu-n'anya, na nke uche zuru-oke; nye ha ike inọgide, rapara kwa n'aru Gi; kwe ka Mọ Nsọ-Gi me ka ọlu-ha guzozie, ka ha site na ibi-obi-ha na ihe-ozizi ha, we me ka otutu-Gi na nzọputa nke madu nile naga n'iru; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

### EKPERE BANYERE NZUKỌ-KRAIST NILE DI N'ALA NKA.

Onye-nwe-ayi, Jisus Kraist, Onye rọkọbara ndi neso ozọ-Gi n'otu, iji malite Nzukọ-Nsọ-Gi, ayi ekele Gi otu esi me ka ayi buru ndi di nime Ezi-n'ulo-Gi. Ayi nariọ Gi, gọzie Chọch di n'ala nka, gọzi kwa ndi otu Kraist ibe-ayi nile di n'uwa dum, nye-kwa-ra ha aka iwebata ndi ọzọ nime ulo-aturu nke-Gi. Nọnyere ndi Bishọp di na Daiosis nka, ha na ndi Ukọ-Chuku nile, ma nke kasinu ndi Ukọ-Chuku nke Distrikt-ayi nka; kwe ka ha buru ndi neje-ozi kwesiri ntukwasi-obi banyere Okwu-nsọ na Sakrament nke-Gi, ka ha we site n'ukpuru ha natọ, ya na

ihe-ozizi-ha we me ka ndi kwere ekwe guzosie ike, me kwa ka ndi-nmehie chegharia do Gi iru, Onye soro Nna na Mọ Nsọ nadi ndu, nechi kwa eze, otu Chineke mgbe nile, rue n'uwa ebigh-ebi. *Amen.*

EKPERE BANYERE NDI C.M.S.

Chineke, Onye gosiri uwa ihu-n'anya-Gi site n'inye Okpara-Gi ka Ọ nwuru ọnwu n'elu-ọbe, nyere Nzukọ Chọch nke-Gi aka ikwusa Ozi-ọma gwa ihe ọ bula ekere eke. Gọzie ọlu nke Otu nile nekwusa Ozi-ọma, ma nke kasinu ndi C.M.S., kwe ka nime ebe nile gbara ọchichiri nke uwa, ka eme ka ihe nwue site na Ozi-ọma nke Onye-nzọputa-ayi. Ihe ndia ka ayi riọrọ n'ihi Aha-Ya. *Amen.*

EKELE BANYERE IHE NILE.

Chineke Nke puru ime ihe nile, Nna nke ebere nile, ayi ndi-oru-Gi nekwesigh ekwesi, ayi ekele Gi ekele nke obi di ume-ala, nke si kwa n'obi-ayi puta, banyere ezi ihe nile na obi-ọma nile nke I mere ayi, na madu nile; nke ka uku, na I mere ka ezitere ayi Ozi-ọma-Gi na mgbe dika nka, arọ . . . . gara aga.

Ayi nagọzi Gi n'ihi okike I kere ayi, na nchebe I chebere ayi, na ngọzi nile nke ndu nka; ma nke kasi ha nile, n'ihi ihu-n'anya-Gi nke anapugh iru ọnu, nke I ji gbaputa uwa site n'Onye-nwe-ayi Jisus Kraist; n'ihi uzọ di iche iche I si enye amara, na n'ihi ọlile-anya nke otuto. Ayi nariọ Gi, ka ime ka ayi si otu a mata ebere-Gi nile, ka obi-ayi we juputa n'ekele nabugh nke nrafu, ka ayi we negosi otuto-Gi n'iru ọra, ọ bugh nani n'egbugbere-ọnu-ayi, ma n'ibi-obi-ayi kwa; site n'irara onwe-ayi nye n'ife Gi, site kwa n'ijeghari n'iru-Gi n'idi-nsọ na ezi omume ubọchi nile nke ayi; site na Jisus Kraist, bu Onye-nwe-ayi, Onye nsọpuru nile na otuto diri, nyere Gi na Mọ Nsọ, we rue n'uwa ebigh-ebi. *Amen.*



2 *Ndi Kọrint* 13. 14.

Ka amara nke Onye-nwe-ayi Jisus Kraist, na ihu-n'anya nke Chineke, na nnwekọ nke Mọ Nsọ, dinyere ayi nile mgbe nile. *Amen.*

*Agabu abu n'ebe a. Mgbe abusiri abu nka, ikwu Okwu-Chineke geso.*

*Mgbe ekwusiri Okwu-Chineke. Umu-akwukwọ gẹwẹtaba ihe onyinye-ha; na usoro na otu ha di iche iche. Madu atọ ma-ọbu anọ nime otu ọ bula eburu onyinye-ha were nsọpuru we ga ya n'iru Ukọ-Chuku. Mgbe ha neme nka ndi ọzọ geguzo nabu abu ndi agarọputa.*

*Mgbe otu umu-akwukwọ bugasiri onyinye-ha, mgbe ahu agabu abu ọzọ we nakọ onyinye nke ọra madu nile. Emesia agẹkpẹ ẹkpẹrẹ riọ kwa ka ngọzi Chineke dikwasi ihe onyinye enyegara.*

*Nka gasia agabu abu:—*

*"To Chineke Onye-ngọzi."*

Ka amara nke Onye-nwe-ayi Jisus Kraist, na ihu-n'anya nke Chineke, na nnwekọ nke Mọ Nsọ, dinyere ayi nile mgbe nile. *Amen.*

---

# USORO OFUFE-NRU NKE OWUWE-IHE-UBI.

*Agagu Usoro Ekpere nke Ututu na nke Anyasi nke anagu kwa-ubọchi; tinyere usoro nka n'ebe ọ gadabanye.*

*Agagu otu, ma-ọbu kari, nime Abu Ọma ndia arọputara dika Ukọ-Chuku si chọ kama igu Abu Ọma diri ubọchi ahu:— Abu Ọma* 65, 67, 103, 104, 145 *na* 147.

*N'ọnọdu Ihe-nmuta mbu nke diri ubọchi, agagu otu nime Ihe-nmuta ndia:—Jenesis* 8. 15-22; *Deut.* 8. 10-20; *Deut.* 28. 1-14 *ma-ọbu Aisaia* 28. 23-29. *N'ọnọdu Ihe-nmuta nke abua agagu otu nime ndia kwa:—Matiu* 6. 19-34; *Luk* 12. 16-32; *Jọn* 6. 26-35 *ma-ọbu Nkpughe* 14. 14-19.

*Agagu otu nime Kọlekt ndia, ma-ọbu ha abua, ma agusia nke diri ubọchi ahu.*

Chineke Nke puru ime ihe nile, Onye di ndu ebigh-ebi, Gi Onye sitere n'amara Gi nye ayi nkpuru nke ala na mgbe ha; ayi ji obi di-ume-ala enye Gi ekele nke si ume obi ayi puta n'ihi onyinye-Gi ndia; ayi nariọ kwa Gi ka I nye ayi amara nke ayi geji were ha otu kwesiri n'ihi otuto Gi, na inyere ndi nọ na nkpa aka; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi, Onye di ndu nabu kwa eze, nyere Gi na Mọ Nsọ, otu Chineke, mgbe nile rue n'uwa ebigh-ebi. *Amen.*

Chineke Nke puru ime ihe nile, Nna nke elu-igwe, ayi neto Gi n'ihi nmezu nkwa Gi nke I kweworo na rue ubọchi nile nke uwa ọghigha nkpuru na owuwe-ihe-ubi agagh-ebi. Ayi nagọzi Gi n'ihi nkpuru di iche iche nke ala I nyeworo ayi ka ọ buru nri. Ayi nariọ Gi, me ka ayi cheta na ọ bugh nani nri ka madu geji di ndu; kwe ka ayi were Onye ahu nazu nkpuru-obi-ayi, Onye bu ezi nri nke sitere n'elu-igwe, bu Jisus Kraist, Onye-nwe-ayi, Onye nsọpuru nile na otuto diri, nyere Gi na Mọ Nsọ we rue n'uwa ebigh-ebi. *Amen.*

*Tutu agua Ekele banyere ihe nile agagu ekpere nka,*

Jehova Chineke, nke usu nile nke ndi-agha, Gi Onye bi n'elu-igwe, di kwa nsọ, ma I leligh ndi ọnọdu ha di ala; Gi Onye neme ka anwu Gi namukwasi ndi ọjọ na ndi ọma, na miri-ozuzo nezokwasi ndi ezi-omume na ndi ajọ-omume; Gi Onye ji ike-Gi achi ihe nile di n'elu-igwe na nke di n'uwa; ayi ji obi ayi nile ekele Gi otu I wetara ayi n'udo we rue n'ubọchi owuwe-ihe-ubi nka. I neleta ala nagọzi kwa ya, newere ezi ihe Gi nile kpube arọ dika ekpukwasara okpu.



Ayi neto Gi n'ihi nkpuru nke ala nke I nyeworo ayi n'uba, nemejupa obi ayi n'ọṅu na nri. N'ihi ihe ndia, na ebere-Gi nile, ayi naja, nebuli kwa Aha otuto-Gi elu: ayi nekpe-kwa-ra Gi ka I gha nkpuru nke Okwu-Gi nime obi ayi, n' awukwasi ayi igirigi ngọzi Gi mgbe nile; ka ayi we mia nkpuru nke Mọ, ka ọ gabu n'ubọchi uku nke ikpe-azu ewe chikọbata ayi nime ọba-Gi nke elu-igwe; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. Onye nsọpuru nile na otuto diri, nyere Gi na Mọ Nsọ, we rue mgbe nile ebigh-ebi. *Amen.*

*Ọ buru na Oriri Nsọ gadi n'ubọchi ahu, agagu Usoro nke Ekpere Ututu we rue mgbe abusiri Benedictus ma-ọbu Jubilate; (n'Usoro Ekpere Anyasi rue mgbe abusiri Deus Misereatur ma-ọbu Nunc Dimittis) mgbe ahu Ukọ-Chuku ga malite igu Usoro nke Oriri Nsọ.*

*N'ọnọdu Akwukwọ-ozi na Ozi-Ọma nke diri ubọchi, agagu Akwukwọ-ozi na Ozi-Ọma ndia arọputara:—*

### AKWUKWỌ-OZI. 2 *Ndi Kọrint* 9. 6-15.

Ma nka ka m'kwuru, Onye were aka-ntagide nāgha nkpuru gēwere kwa aka-ntagide nēwe ihe ubi; onye were kwa ngọzi nāgha nkpuru gēwere kwa ngọzi nēwe ihe ubi. Ka onye ọ bula n'etiti unu nye dika o buru uzọ rọputa n'obi-ya: ọ bugh site na nwuta, ma-ọbu site na nkpà: n'ihi na Chineke huru onye were obi utọ nēnye n'anya. Ma Chineke puru ime ka amara nile babigara unu ókè; ka unu we babiga ókè ilu ezi ọlu nile ọ bula, ebe unu nwezuru ihe nile nākpa unu n'uzọ ọ bula mgbe nile: dika edeworo ya n'akwukwọ nsọ si, Ọ ghasara àkù-ya, ọ nyere ndi-ogbeye ihe; Ezi omume-ya nānọgide rue mgbe ebigh-ebi. Ma Onye ahu Nke nwere inyezu onye nāgha nkpuru nkpuru-ya, Onye nwe-kwa-ra inyezu madu nri ka o rie, Onye ahu gēnyezu unu nkpuru-ọghigha-unu, me kwa ka ha ba uba, Ọ gēme kwa ka

nkpuru ezi omume-unu rie nne kari: ebe anēme ka unu buru ọgaranya n'ihe nile ọ bula rue afọ-ofufo nile, nke sitere n'aka-ayi nāluputa ekele anēkele Chineke. N'ihi na ije-ozi nke ifè-òfùfè a abugh nání ihe nēmezu ihe fọduru ndi nsọ inwe, kama o site-kwa-ra n'ọtutu ekele anēkele Chineke we babiga ókè; ebe ha ji nnwaputa nke ije-ozi a nēnye Chineke otuto n'ihi na edoro nkwuputa-unu n'okpuru ozi ọma Kraist, ya na n'ihi afọ-ofufo nke nnwekọ unu nēme ka ha na madu nile so unu nēnwekọ; ha onwe-ha kwa, n'aririọ-ha n'ihi unu, nāgusi unu ike n'ihi amara Chineke di nime unu nke kariri nke-uku. Ekele diri Chineke n'ihi onyinye-Ya nke anāpugh ikọ akukọ ya.

OZI-ỌMA. *Matiu* 13. 36-43.

Mgbe ahu Ọ rapuru ìgwé madu nile, we bà n'ulo-ha: ndi nēso uzọ-Ya we biakute Ya, si, Kọrọ ayi isi ilu ata di n'ubi ahu. Ọ we za, si, Onye nàgha nkpuru ọma ahu bu Nwa nke madu; ubi ahu bu uwa; nkpuru ọma ahu, ndi ahu bu umu ala-eze elu-igwe; ata ahu bu umu ajọ oney ahu; onye-iro ahu nke ghara ha bu ekwensu: owuwe-ihe-ubi bu ọgwugwu oge a; ndi ahu nēwe ihe-ubi bu ndi-mọ-ozi. Ya mere dika anāchikọputa ata rechapu kwa ha n'ọku; otú a ka ọ gādi n'ọgwugwu oge a. Nwa nke madu gēzipu ndi-mọ-ozi-Ya, ha gāchikọputa n'ala-eze-Ya ihe nile nēme ka ama n'ọnyà, na ndi nēme ihe nēmebi iwu, ha gātubà kwa ha n'oké ọku ahu: n'ebe ahu ka ikwa-ákwá na ita-ikekere-ezé ahu gādi. Mgbe ahu ka ndi ezi omume gēnwupu dika anyanwu n'ala-eze nke Nna-ha. Onye nwere nti, ya nu.

*Mgbe ọra madu gaje inye ihe-onyinye ha, agewere okwu ndia nara kwa ihe-onyinye ahu.*

Sọpuru Jehova site n'aku-gi, site kwa na knpuru mbu nke ihe-omume-gi nile; Ọba-gi nile gejuputa kwa n'ihe-nriju-afọ, Ebe-nzọcha-nkpuru-vine-gi nile getiwa kwa na manya-vine ọhu. *Amen.* Ilu 3. 9 and 10.

*Mgbe enyebiri ihe-onyinye agabu abu. Mgbe abusiri abu ahu, agekpe kwa ekpere nke neso.*



EKPERE BANYERE NDI NEZISA OZI-ỌMA.

Chineke Nke puru ime ihe nile, Onye sitere n'ọnu Ọkpara-Gi bu Jisus Kraist, nye Ndi-Ozi Gi di nsọ iwu ka ha ga n'uwa nile kwusara madu nile ọ bula Ozi-Ọma, nye ayi obi jikere ejikere iña nti n'Okwu-Gi; nye kwa ayi obi ọ nagu agu mgbe nile ime ka amara uzọ-Gi n'elu-uwa, mara kwa nzọputa-Gi n'etiti mba nile.

Were ebere lekwasi ndi nekpere arusi anya, na ọra madu ndi gbasara n'ebe nile dika igwe aturu nenwegh onye nazu ha. Ayi nariọ ebere-Gi n'ihi ndi neso Mohamed, were amara-Gi weta ha nye Onwe-Gi, dọpu ha n'obi nezigh ezi, itukwasi-obi-n'onwe-ha, ileda ndi-ọzọ anya, na ikpu-isi na obi-ike.

Nna-ayi nke elu-igwe, Eze nke owuwe-ihe-ubi, ayi nariọ Gi, nuru ekpere ayi, zipu kwa ndi ọlu ba n'owuwe-ihe-ubi-Gi. Were amara-Gi me ha ndi kwesiri ọlu ha; nye ha Mọ nke ike na ihu-n'anya na nke uche zuru oke, nye ha ike iji nagide ihe mgbu nke anu-aru; kwe ka Mọ Nsọ-Gi me ka ọlu ha guzozie, ka ha, site na ibi-obi ha na ihe-ozizi ha, we me ka otuto-Gi puta ihè, ka nzọputa nke madu nile naga n'iru; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

NGOZI.

Ka ngọzi nke Chineke Nke puru ime ihe nile, bu Nna na Ọkpara na Mọ Nsọ, di n'etiti unu, dinye-kwa-ra unu mgbe nile, *Amen.*

USORO NKE

# ITỌ NTỌ-ALA MA-ỌBU ITINYE NKUME NTỌ-ALA NKE ULO-CHINEKE.

---

*Riba ama na nime usoro ofufe-nru nka, Achidikọn, ma-ọbu Ukọ-Chuku ọzọ arọputara, gagu akuku ọ bula nke ekenyere Bishọp ma ọ buru na ọnọgh ya.*

*Mgbe edosiri ihe nile nke-ọma n'usoro itọ ntọ-ala ahu, Bishọp, na ndi Ukọ-Chuku ọzọ-ga, na ndi-abu, na madu nile ga neje n'ebe ahu agetinye Nkume Ntọ-ala.*

*Mgbe ha ruru n'ebe ahu otù abu geso kwa.*

*Mgbe abusiri abu Bishọp gasi kwa otú a:*

Ndi ahuru-n'anya nime Onye-nwe-ayi, ayi gbakọtara n'ebe a n'ubọchi ta itinye Nkume Ntọ-ala nka iji we gosi nmalite iwu Ulo-Chineke nke . . . nke ayi ji obi di ume-ala tukwasi kwa obi na ọgagh adi anya mgbe agedo kwa ya nsọ nye ebube nke Chineke.

Nke mbu, ka ayi to Aha nsọ nke Chineke bayere ebere na obi-ọma-Ya nke mere ka ọlu Ya n'ebe a ga n'iru; ka ayi were kwa obi-ayi nile kpere Ya ka site na ncheburu Ya ka Ọ gọzie ndi nile nalu ọlu nka we rue n'ọgwugwu ya nile; ka Ọ naputa kwa ndi nile nalu ọlu ulo nka n'aka ihe ize ndu nile, gọzi kwa ihe nile ayi gaje ime ugbu a.

*Bishọp.* Ọ buru na Jehova ewugh ulo,
*Ọziza.* N'efu ka ha dọgbuworo onwe-ha n'ọlu nime ya, bu ndi newu ya.

*Bishọp.* Le, anamatọgbọ na Zaion otú isi nkume nime nkuku ntọ-ala, nke bu ihe arọputara, buru kwa ihe anasọpuru;
*Ọziza.* Onye kwe-kwa-ra na Ya, agagh eme ka ihere me ya ma-ọli,



*Bishọp.* Nkume nke ndi newu ulo juru,
*Ọziza.* Nke ahu ha emere isi nkuku-ulo.

*Bishọp.* Ọ digh onye puru itọ ntọ-ala ọzọ ma-ọbugh nke atọworo,
*Ọziza.* Nke bu Jesus Kraist.

*Bishọp.* Inye-aka-ayi di n'Aha Onye-nwe-ayi.
*Ọziza.* Onye meworo elu-igwe na uwa.

*Bishọp.* Onye-nwe-ayi, nuru ekpere-ayi,
*Ọziza.* Ka Akwa-ayi rue Gi nti.

*Bishọp.* Ngọzi diri Aha Onye-nwe-ayi,
*Ọziza.* Site na ugbu a we rue mgbe ebigh-ebi.

*Mgbe ahu agabu kwa ma-ọbu gua Abu Ọma nka,*

### *Abu Ọma* 84.

1 Le ka ebe-obibi-Gi nile si buru ebe ahuru n'anya nke-uku, Jehova nke usu nile nke ndi-agha!

2 Agu agusiwo nkpuru-obim ike, e, ọ gwusiwo kwa n'ichọ ogige nile nke Jehova; obim na anu-arum nētiku Chineke di ndu nkpu ọñù.

3 Ọbuná nnunu di ntà achọtawo ulo, Eléké achọtawo-kwa-ra onwe-ya akwu, ebe o tinyeworo umu-ya, bu ebe-ichu-aja-Gi nile, Jehova nke usu nile nke ndi-agha, Ezem na Chinekem.

4 Ndi ihe nagara nke-ọma ka ndi bi n'ulo-Gi bu; ha ganọ neto Gi.

5 Onye ihe nagara nke-ọma ka madu ahu bu nke ike ọ nwere di na Gi; uzọ nile atuliri atuli ijeru Zaion di ha n'obi.

6 Mgbe ha nagabiga ndagwurugwu Baka ha neme ya ka ọ buru ebe isi-iyi di iche iche; ozọ, miri-ozuzo mbu newere ngọzi nile kpuchi ya.

7 Ha nesi n'ike jerue ike, aneme ka Chineke hu onye ọ bula nime ha nime Zaion.

8 Jehova, Chineke nke usu nile nke ndi-agha, nu
ekperem: ṅa nti, Gi Chineke nke Jekọb.
9 Le ọta-ayi, Chineke, legide kwa iru onye-Gi
etere manu.
10 N'ihi na otù ubọchi n'ogige-Gi nile di nma kari
nnù ubọchi abua na ọgu iri n'ebe ọzọ. Arọputawom
iguzo na nbata-uzọ n'ulo Chinekem, kari ibi n'ulo-
ikwu nile nke nmebi-iwu.
11 N'ihi na anyanwu na ọta ka Jehova, bu Chineke,
bu: amara na nsọpuru ka Jehova genye: ọ gagh-
egbochi ezi ihe n'ebe ndi nejeghari n'izu-okè nọ.
12 Jehova nke usu nile nke ndi-agha, Onye ihe
nagara nke-ọma ka madu ahu bu nke natukwasi obi
na Gi.

Otuto diri Nna, na Ọkpara: na Mọ Nsọ;
Otú ọ diri na mbu, ọ di ugbu a, ọ gadigide otú a: we rue n'uwa ebigh-ebi. Amen.

*Emesia agagu kwa Ihe-nmuta eweputara n'Akwukwọ Nsọ,* 1 *Ndi Kọrint* 3. 9-23, *ma-ọbu Ezra* 3. 10 *&* 11, *ma-ọbu Zek.* 4. 6-10.

*Emesia agabu kwa Abu Ọma nka,*

DEUS MISEREATUR. *Abu Ọma* 67.

1 Ka Chineke mere ayi amara, gọzie ayi, me ka
iru-Ya mua n'ebe ayi nọ;
2 Ka ewe mara uzọ-Gi n'uwa, mara nzọputa-Gi
n'etiti mba nile.
3 Ka ndi nile n'uwa kele Gi, Chineke; ka ndi
nile n'uwa kele Gi, ha nile.
4 Ka mba nile ṅuria, ti kwa nkpu ọṅu: n'ihi na
I gekpe ndi nile n'uwa ikpe ziri ezi, Mba nile n'uwa
ka I gedu kwa.
5 Ka ndi nile n'uwa kele Gi, Chineke; ka ndi
nile n'uwa kele Gi, ha nile.
6 Ala emewo ihe-ọmume-ya; Chineke, bu Chineke-
ayi, gagọzi ayi.



7 Chineke gagọzi ayi; nsọtu nile nke uwa gatu
kwa egwu Ya.

Otuto diri Nna, na Ọkpara: na Mọ Nsọ:
Otú ọ diri na mbu, ọ di ugbu a, ọ gadigide otú a: we rue n'uwa ebigh-ebi. Amen.

*Emesia Bishọp gasi kwa,*

Onye-nwe-ayi nọnyere unu.
*Ọziza.* Ka Ọ nọnye-kwa-ra mọ nke gi.
*Bishọp.* Ka ayi kpere Chineke.
Onye-nwe-ayi, mere ayi ebere.
*Ọziza.* Kraist, mere ayi ebere.
*Bishọp.* Onye-nwe-ayi, mere ayi ebere.

Nna-ayi, Nke bi n'elu-igwe, Ka Aha-Gi di nsọ. Ka ala-eze-Gi bia. Ka eme ihe I nachọ dika (esi eme ya) n'elu-igwe, (ka eme kwa ya) otú ahu n'uwa. Nye ayi nri ta nke gezuru ayi n'ubọchi ta. Gbaghara ayi ihe ọjọ nile ayi mere, Otú ayi onwe-ayi si gbaghara ndi mere ayi ihe ọjọ. Edubala ayi nime ọnwunwa; Ma dọputa ayi n'aka ajọ ihe: N'ihi na ala-eze bu nke Gi, Na ike, na otuto, Mgbe nile mgbe nile. *Amen.*

Onye-nwe-ayi, Chineke Nke puru ime ihe nile, Onye ọ bu ezie na elu-igwe nile apugh kwa inagide Gi, ma ọ tọrọ Gi utọ ime ka amara Aha-Gi n'ulo eji aka wu, ayi nariọ Gi ka I were obi-ọma-Gi bia leta kwa ayi n'ebe a, ayi bu ndi netinye Nkume nka n'ihi otuto na nsọpuru nke Aha-Gi. Ma kwa ka ọ buru ihe di asọ, ọbuna otú I si we mezu aririọ nke oru-Gi David site na ọlu aka nke nwa-ya; otú ahu kwa, Onye-nwe-ayi, kwe ka emezue ọchichọ-ayi. ka ndi ozi-Gi hu ọlu ọma-Gi, ka umu-ha hu kwa ebube-Gi, site na Jisus Kraist Onye-nwe-ayi, Onye di ndu soro Gi na Mọ Nsọ nabu kwa eze, Otú Chineke uwa ebigh-ebi. *Amen.*

BAYERE IDO NKUME NSỌ.

*Mgbe ahu ebe Bishọp guzoro ọtọ, bikwasi kwa aka ya n'elu nkume ma-ọbu ihe ọ bula ageji tọ kwa ntọ-ala ọ gedo kwa ya nsọ otú a, si,*

Onye-nwe-ayi Jisus Kraist, Ọkpara nke Chineke di ndu, Onye bu Nnwupu nke Nna na Onye bu kwa Onyinyo nke udi-Ya putara ihè; Onye bu kwa Isi-Nkume nime nkuku ulo nke Nzukọ-Ya, gọzie ulo nka nke ayi gaje itọ ntọ-ala ya n'Aha-Gi. Ayi nariọ Gi ka I buru nmalite na ọgwugwu nke ọlu ayi nka nke analu iji we nye Aha-Gi otutọ, Onye soro Nna na Mọ Nsọ di ndu, nabu kwa eze, otù Chineke, uwa ebigh-ebi. *Amen.*

*Mgbe anetinye nkume ahu iji tọ ntọ-ala ahu Bishọp gasi kwa,*

Nime okwukwe ayi kwere na Jisus Kraist ka ayi ji atọ ntọ-ala nka n'Aha nke Nna na nke Ọkpara na nke Mọ Nsọ. *Amen.*

Ka ezi okwukwe na egwu Chineke na ihu-n'anya nke nwanne digide n'ebe a ebigh-ebi. Eweputara ebe a n'ihi ekpere na n'ihi otuto nke Onye kasi di nsọ bu Onye-nwe-ayi Jisus Kraist, Onye nadi ndu ebigh-ebi nyere Nna na Mọ Nsọ, otù Chineke, uwa ebigh-ebi. *Amen.*

Otuto diri Nna, na Ọkpala, na Mọ Nsọ;
Otú ọ diri na mbu, ọ di ugbu a, ọ gadigide otú a:
we rue n'uwa ebigh-ebi. *Amen.*

Ka ayi kpere Chineke.

Chineke Nke puru ime ihe nile, Nke di ndu ebigh-ebi, Onye Mọ-Gi nachikọ aru nile nke Nzukọ Kraist, nedo kwa ya nsọ; nara aririọ-ayi na ekpere-ayi nke ayi nekpere Gi n'ihi ọnọdu nile nke madu nọ nime Nzukọ Nsọ-Gi, ka onye ọ bula nime ya, n'ọkpukpọ



nke ya na ije-ozi-ya, we were ezi-okwu na iyi-Chineke nejere Gi ozi; site n'Onye-nwe-ayi na Onye-nzọputa-ayi Jisus Kraist. *Amen.*

Chineke, Onye bu Ọta na Onye naluru ayi bu ndi nke-Gi ogù, ayi nariọ Gi ka I nọdu ayi nso mgbe nile, we chebe, dube kwa, ndi ọlu ulo nka, dọputa ha n'aka nmehie na n'aka ihe mberede na egwu, na ize ndu nile, ha ọlu nke apalitere site na ebere-Gi ka site kwa na ọlu ọma nke Gi ewe lusia ya, site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

*Agabu kwa abu n'ebe a.*

*Ikwu Okwu Chineke geso kwa mgbe abusiri abu nka.*

*Abu ọzọ geso kwa. Mgbe anabu ya aganara kwa ego onyinye.*

Ka ayi kpere Chineke.

Onye-nwe-ayi, were amara iru-ọma-Gi nke kachasi ihe nile buru uzọ ga n'iru ayi n'omume-ayi nile, were kwa inye-aka-Gi nke nadigide mgbe nile nedu ayi n'uzọ; ka ayi we nye Aha-Gi di nsọ otuto nime ọlu-ayi nile, nke ayi malitere, nalugide, we lubie na Gi, ka ayi we nata ndu ebigh-ebi n'ikpe-azu site n'ebere-Gi; site na Jisus Kraist, bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

NGỌZI.

Onye-nwe-ayi gọzie unu, debe unu, Onye-nwe-ayi bulie ihè nke iru-Ya n'aru unu, nye unu udo, ugbu a na mgbe nile. *Amen.*

# USORO IDO ULO-CHINEKE ỌHU NSỌ.

(I)
USORO NA UZỌ
IDO ULO-CHINEKE OHU
(NKE EWUSIRI IKE)
NSỌ.

(II)
USORO ỌZỌ NKE OFUFE-NRU
IMEGHE ULO-CHINEKE ỌHU
(Ọ BULA ỌZỌ).

## IBERIBE MBU (PART I).

## USORO NA UZỌ
## IDO ULO-CHINEKE ỌHU
## (NKE EWUSIRI IKE)
## NSỌ.

*Bishọp, Achdikọn, na ndi Ukọ-Chuku, tinyere Ukọ-Chuku nke nachi n'ebe ahu, na ndi Chọch Wọden na ndi Kwaia gaga buruburu ulo ahu site na Vestri we rue n'ọnu-uzọ di na Ọdida-anyanwu. Aganabu abu mgbe ha naga. Mgbe ha biaruru n'ọnu-uzọ ahu, Ukọ-Chuku nke nachi n'ebe ahu, ndi Chọch Wọden na ndi Chọch-Kọmiti genye kwa Bishọp site n'aka Ukọ-Chuku, aririọ nke ha dere, kanyesia aha-ha; ọ gasi kwa:*

Nna-ayi n'uzọ Otu-Chineke kwesiri nsọpuru, ayi nariọ gi ka ido Ulo-Chineke nka nsọ.

*Bishọp gaza si,* Ka edo ya nsọ.



*N'ebe a Chọch Wọden genye kwa Bishọp hama ma-ọbu otutu. Bishọp gaku kwa ugbo atọ n'ọnu-uzọ emechiri emechi si:*

"Ọnu-uzọ-ama, bulienu isi-unu elu; ka ebuli kwa unu elu, ọnu-uzọ ebigh-ebi: Eze ebube gabata kwa."

*Ndi nabu abu na ndi ọzọ nile gesi nime Ulo-Chineke si:*

"Onye kwa bu Eze ebube a?"

*Bishọp gaza si:*

"Ọ bu Jehova Nke dinkpa na dike, Ọ bu Jehova Nke bu dike n'agha."

*Mgbe ahu agemeghepu uzọ, Bishọp gaba kwa nime si:*

Bata nime Ulo nka, Onye-nwe-ayi, ayi nariọ Gi, bata kwa nime obi nile nke ndi-Gi kwesiri ntukwasi-obi, me ha ebe obibi nye Onwe-Gi, ka ha buru kwa ebe obibi-Gi ebigh-ebi: ka ulo-Chineke nka ewuru nye ebube-Gi buru ebe iru-Gi ganọgide mgbe nile: n'ihi Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi.

Udo diri ulo nka sitere n'aka Chineke, Nna-ayi nke elu-igwe.

Udo diri ulo nka sitere n'aka Ọkpara-Ya, Onye bu udo ayi.

Udo diri ulo nka sitere n'aka Mọ Nsọ, Onye nkasi-obi. *Amen.*

*Mgbe ahu Bishọp na ndi Ukọ-Chuku na ndi Chọch Wọden na ndi ọzọ arọputara ganaga n'ebe Tebel Nsọ di. Agabu kwa, ma-ọbu gua, Abu Ọma nke so mgbe ha naga.*

*Abu Ọma* 122.

1 Añuririm ọñu mgbe ha năsim, ka ayi je n'ulo Jehova.

2 Ukwu-ayi eguzowo n'ọnu-uzọ-ama-gi nile, Jerusalem;

3 Jerusalem, nke ewuworo dika obodo nke ejikọtara n'otù nke-ọma:

4 Ebe ebo nile rigoworo, bú ebo nile nke Ja,
Iburu Israel ihe-àmà. Ikele aha Jehova.
5 N'ihi na n'ebe ahu ka edoworo oche-eze nile
ikpe ikpe, bú oche-eze nile ulo Devid nwere.
6 Riọnu aririọ bayere udo Jerusalem: ndi nāhu
gi n'anya gānọ n'udo.
7 Ka udo di n'ékpè-gi nile. Ka inọ-n'udo di
kwa n'ulo-gi nile di elu.
8 N'ihi umu-nnem na ndi-eyim, biko, ka m'kwue
okwu, si Ka udo di nime gi.
9 N'ihi ulo Jehova, bú Chineke-ayi, m'gāchọrọ
gi ọdi-nma.

Ototo diri Nná, na Ọkpara: na Mọ Nsọ;
Otú ọ diri na mbu, ọ di ugbu a, ọ gadigide otú a: we rue n'uwa ebigh-ebi. Amen.

*Emesia Bishọp geguzo n'ebe Tebel Nsọ di, do kwa ọra madu iru, ọ gasi kwa:*

Umu-nna-ayi ahuru-n'anya nime Onye-nwe-ayi, dika o si banye n'obi ndi ezi omume na ndi mara Chineke, na mgbe ochie, site na odudu nke Mọ Nsọ, ma-ọbu site na iwu nke Chineke putara ihe, ma-ọbu site n'uche nke aka ha, na dika o meturu ha n'obi banyere ihe di nma na ihe ziri ezi, ka ha wue ulo n'ihi isekpuru Chineke, ka ha me kwa ka ulo ahu ha wuru buru kwa ihe guzoro iche pua n'ọlu nile nadigh nsọ na ihe nke uwa, ka uche nke madu we buru ihe emere ka o juputa na nsọpuru n'ihi ebube nke Chineke, ka obi nke madu we juputa kwa n'obi di ume-ala nime ikpere Chineke—ọlu ọma di otu a Nna-ayi nke elu-igwe ewerewo ebere nara ya—ka ayi ghara kwa itu uche na Chineke geji obi-ọma we lekwasi ido-nsọ nke ebe a anya nke ayi biara ugbu a ka ayi me ka ọ pu kwa iche n'ihi ọlu ọma di iche iche na usoro di iche iche nke ofufe-nru nke Chineke; ma ka ayi were nsọpuru kpe kwa ekpere n'ezie ka



ngọzi nke Chineke dikwasi kwa ọlu nka ayi gaje ilu ugbu a.

*Ọra madu nile gegbu ikpere n'ala ayekpe kwa ekpere nka.*

Chineke nke di ebigh-ebi, Gi Onye di uku di kwa ike, Onye ebube-Ya di elu nke uku kari kwa echiche ayi nile, (Onye elu-igwe nke elu-igwe nile napugh inagide,—ole ebe Ulo Nsọ nke aka-ayi wuworo gesi kwa nagide Gi?) Onye ji kwa obi ebere-Ya we kwe nkwa na I ghagh inọdu n'ebe ọ bula nke madu abua ma-ọbu atọ ndi kwere na Gi gbakọbara n'otu n'Aha-Gi iriọ kwa aririọ-ha na inye Gi ototo, kwe, Chineke, ka I nọnyere ayi, bu ndi gbakọtara n'ebe a n'obi di ume-ala na n'obi kwere ekwe, iji we do ebe nka nsọ n'ihi ebube nke Aha-Gi di uku, ka ayi me kwa ebe nka ka o guzo iche pua n'ihe nile nadigh nsọ, na nke nezigh kwa ezi, na ọlu uwa nile di iche iche, ka ayi we do ulo a nsọ nye isekpuru Gi, nye kwa ikenye Sakrament Nsọ nke-Gi, nye kwa ichu aja nke ekpere na nke ikele ekele, nye kwa ọlu nsọ ọzọ nile nke o kwesiri ka alua n'ulo nsọ nka.

Onye-nwe-ayi, ayi nariọ Gi ka I nara kwa ọlu nke aka-ayi luru, ka I si kwa otu ahu gọzi kwa ya ka ulo nka di-kwa-ra ibuli ebube-Gi na inye ndi nke-Gi nzọputa; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi di ngọzi na Onye-nzoputa-ayi. *Amen.*

*Bishọp na ndi Ukọ-Chuku geje kwa n'ebe Fọnt di. Mgbe ha ruru n'ebe ahu agagu,*

*Taitọs* 3. 5-7.

O sitegh n'ọlu di iche iche aluru n'ezi omume, nke ayi onwe-ayi luru, zọputa ayi, kama dika ebere-Ya si di, site n'ọsisa nke imu-ọzọ na nke ime ọhu nke Mọ Nsọ nēme, Onye Ọ wusara ayi nime àkù-Ya nile, site n'aka Jisus Kraist Onye-nzọputa-ayi; ka, ebé ewere amara-Ya gua ayi na ndi ezi

omume, ka ayi we ghọ ndi-nketa dika olile-anya nke ndu ebigh-ebi si di.

*Mgbe ahu Bishọp ma-ọbu Ukọ-Chuku neje ozi gasi,*

Otù Onye-nwe-ayi di, otù okwukwe di, otù Baptizim di.

*Ọziza.* Otù Chineke na Nna nke-ayi nile di.

Ka ayi kpere Chineke.

IGỌZI FỌNT.

Onye-nwe-ayi, ayi nariọ Gi ka I na nti n'ekpere ndi nke-Gi, kwe, ka onye ọ bula ageme Baptizim n'ebe a, n'Aha nke Nna, na Ọkpara na nke Mọ Nsọ, ka ọ buru onye edoro nsọ site na Mọ Nsọ nke-Gi, buru kwa onye azọputara n'iwe-Gi na n'ọnwu ebigh-ebi, ka o we buru kwa akuku aru di ndu nke Otu Kraist, digide nime ọnu-ọgugu nke ndi-Gi I rọtara ebigh-ebi. *Amen.*

*Mgbe ha biaruru n'ebe Ubọ di, Bishọp ma-ọbu Ukọ-Chuku ọnye-neje-ozi gebikwasi aka-ya abua n'elu Ubọ, ọ gekpe kwa ekpere nka.*

Chineke Nke puru ime ihe nile, ayi nariọ Gi ka I gọzie Ubọ nka nke ayi ji okwukwe nime Jisus Kraist do nsọ, ka ọ buru kwa ihe iji nye Aha-nsọ-Gi otuto, site n'otu Jisus Kraist ahu bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

*Mgbe ha biara na Lektan (Ebe anagu Ihe-nmuta) agagu kwa,*

2 *Timọti* 3. 16, 17.

Ihe ọ bula edeworo n'akwukwọ nsọ bu ihe si n'obi Chineke puta, ọ ba-kwa-ra urù iji zí ihe, na iji tu madu nmehie-ha n'anya, na iji me ka uche madu guzozie, na iji zùputa nzùputa nke di n'ezi omume: ka onye nke Chineke we zue okè, onye emeworo ka o zue okè ilu ezi ọlu nile ọ bula.



Okwu-Gi bu oriọna diri ukwum.

*Ọziza.* Ọ bu kwa ìhè diri okporo-uzọm.

Ka ayi kpere Chineke.

Onye-nwe-ayi, Onye kpughere Onwe-Gi nye madu site n'Okwu nke Ndu, kwe, ka ndi nile ganagu Okwu-nsọ-Gi, nke I nyere ayi n'ebe a, we juputa n'okwukwe nke Ozi-ọma-Gi, ka ha nagu ha ka ọra madu we naghọta, kwere kwa; ka ndi nile ganu Okwu ahu nara kwa ya n'obi ziri ezi na nke kwesiri ekwesi, ka ha we mia nkpuru nke ntachi-obi, site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

*Mgbe ha biara na Pulpit agagu kwa,*

2 *Timọti* 4. 2.

Kwusa okwu-Ya; tukwasi uche n'ọlu-gi n'oge kwesiri, ma-ọbu n'oge nēkwesigh; tu madu nmehie-ha n'anya, ba nba, riọ aririọ, n'ogologo-ntachi-obi nile na ozizí nile.

Nkpughepu okwu-Gi nile nenye ìhe;

*Ọziza.* O neme kwa ka ndi nenwegh uche ghọta ihe.

Ka ayi kpere Chineke.

Onye-nwe-ayi, kwe ka madu nile bu ndi gekwuputa Okwu-nsọ-Gi n'ebe a buru ndi gejuputa kwa na Mọ Nsọ nke-Gi, ka amam-ihe na inu-ọku-n'obi ha we chigharia obi ndi nmehie, me kwa ka okwukwe nke umu-Gi guzosie ike; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

*Mgbe ha biara n'ebe anagu Ekpere (Prayer Desk).*

Ka ayi kpere Chineke.

Onye-nwe-ayi, na nti n'ekpere na aririọ ndi nke-Gi

nke aganagu, nariọ kwa Gi n'ebe a. Were obi-ọma-Gi mezu kwa ha nile, otu o si di nma n'anya-Gi, ka Chineke, ka ọra madu nile nata uju amara-elu-igwe-Gi n'ihi ogbugbo nkpa ha nile. Were kwa ebere-Gi nile gbaghara nmehie ndi nke-Gi nile, ndi ji ezi obi kwuputa nmehie-ha n'iru-Gi, nye ha ngọzi nke-Gi n'uba, site n'Aha otu Ọkpara-Gi Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

*Mgbe ha ruru ebe nrigo nke Chansul, agagu,*

2 *Ndi Korint* I. 21 *na* 22.

Ma Onye ahu Nke nēme ka ayi na unu guzosie ike nime Kraist, Onye te-kwa-ra ayi manu n'isi, bu Chineke; Onye ka-kwa-ra ayi akàrà, nye kwa ayi Mọ Nsọ n'obi-ayi, bú ihe ayi ji mara na ayi gēnwezu nkwa ahu nile.

Inye-aka-ayi di n'Aha Onye-nwe-ayi,
*Ọziza.* Onye meworo elu-igwe na uwa.

Ka ayi kpere Chineke.

Kwe, Onye-nwe-ayi, ka ndi nile ganọ n'ebe a me kwa ọhu nkwa nke Baptizim-ha, ka ewe me ka ha nwe ume, guzosie ike site na ike sitere n'elu, na inata onyinye asa nke Mọ Nsọ, we si otu ahu bugide nke-Gi ebigh-ebi, nabawanye kwa ubọchi na Mọ Nsọ nke-Gi rue mgbe ha ga biaru n'ala-eze ebigh-ebi nke-Gi, site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

Ka ayi kpere Chineke.

BANYERE NDI AGEJIKỌ N'ILU-DI-NA-NWUNYE.

Onye-nwe-ayi, kwe, ka ndi agejikọta n'ilu-di-na-nwunye n'ebe a were ikwesi ntukwasi-obi nedebe nkwa ha kwere n'ọgbugba ndu ha gbara n'etiti onwe-ha, ka ha we n'ebikọ n'otu nime ihu-n'anya na udo zuru oke we rue n'ọgwugwu ndu-ha. *Amen.*



*Mgbe ha bara nime Chansul, agagu kwa,*

I *Pita* 4. 10.

Dika unu nile n'otu n'otu natara onyinye-amara, werenu ihe ahu nejerita onwe-unu ozi, dika ndi nachi ezi-na-ulo nke-ọma n'amara Chineke nke di n'uzọ di iche iche.

Ka ndi-nchu-aja-Gi yiri ezi omume dika uwe.
*Ọziza.* Ka ndi-ebere-Gi ti kwa nkpu ọnu.

Ka ayi kpere Chineke.

Kwe, Onye-nwe-ayi, ka ndi nile gejere Gi ozi n'ebe a necheta mgbe nile oke ebube uku nke ọkwa ije-ozi ahu di nke akpọrọ ha nime ya, ka ekpere-ha na otuto-ha we duru ndi-Gi rue oche-eze nke amara-Gi, tinyere aririọ ebigh-ebi nke Onye-isi-nchu-aja-ayi di uku nariọ Gi, bu Jisus Kraist Onye-ogbugbo nke-ayi. *Amen.*

*Mgbe ha biara na Tebel Nso agagu,*

I *Ndi Kọrint* 10. 16.

Nke ngọzi ahu nke ayi nāgọzi, ọ̀ bugh nnwekọ ọbara Kraist? Achicha ahu nke ayi nānyawa, ọ̀ bugh nnwekọ aru Kraist?

Nka bu nri si n'elu-igwe ridata.
*Ọziza.* Ka madu we rie ufọdu nime ya, ghara kwa inwu anwu.

Ka ayi kpere Chineke.

Onye-nwe-ayi, kwe ka onye ọ bula nke ganọ n'ebe a nara Sakrament nke Aru na Ọbara nke Kraist we were obi nke ezi ncheghari na okwukwe na ihu-n'anya nabia ru Tebel nsọ nka nso; ka ọ gabu mgbe ha geji rie Aru nke Kraist nime mo-ha, ñu kwa Ọbara-

Ya, ka ha we juputa kwa na amara na ngọzi nke elu-igwe, ha we nata kwa mgbaghara nke nmehie ha na uru ọzọ nile nke ahuhu nke Kraist neweta n'ihi inye ha nkasi-obi di uku, site na otu Onye ahu bu Jisus Kraist Onye-nwe-ayi. *Amen.*

Kwe, Onye-nwe-ayi, ka onye ọ bula nke ga biaru Gi nso n'Ulo nka ikele Gi ekele n'ihi amara I mere ya, igosi kwa otuto-Gi n'iru ọra madu, ikwuputa kwa nmehie-ya na iriọ kwa ihe ndi ahu di ya nkpa n'ihi nkpuru-obi-ya na anu-aru-ya, o we me ihe ndia nile site na okwukwe siri ike na ezi nsọpuru, site kwa na ihu-n'anya na ilusi ọgu ike, ka I we nara ofufe-nru o nefe Gi, we nye kwa ya ihe nile ọ bula nke I ji amam-ihe-Gi we hu na ọ gabara ya uru. Kwe ihe nile ndia, Onye-nwe-ayi, n'ihi Jisus Kraist, nani otu Onye ogbugbo na Onye-mgbaputa-ayi. *Amen.*

*Mgbe ahu Bishọp gasi kwa otu a,*

Nime Okwukwe ayi kwere na Jisus Kraist, ayi edo Ulo-Chineke nka nsọ n'Aha nke Atọ nime Otù di ngọzi, bu Chineke Nna, Chineke Ọkpara na Chineke Mọ Nsọ. *Amen.*

Ekwuwam na Ulo-Chineke nka akpọrọ aha (*n'ebe a gu kwa Ulo-Chineke ahu aha*) ka emeghere ugbu a n'ihi isekpuru Chineke n'iru ọra madu, n'Aha nke Nna, na nke Ọkpara, na nke Mọ Nsọ. *Amen.*

Ugbu a ka nsọpuru na ebube nile diri Gi Onye bu Eze, nani otu Chineke nke ọmuma-ihe, Onye di ebigh-ebi nadigh kwa anwu anwu, Onye anya napugh kwa ihu, bu Nna, na Ọkpara, na Mọ Nsọ, mgbe nile ebigh-ebi. *Amen.*

*Anthem ma-ọbu Abu geso kwa n'ebe a.*

*Mgbe abusiri abu ahu, Nkenke Ofufe-nru nke Ekpere Ututu ma-ọbu Ekpere Anyasi geso kwa n'ebe a otu a si dabata ru kwa Kọlekt nke atọ. Abu Ọma arọputara bu 84 na 132.*



*Ihe-nmuta nke Mbu eweputara 1 Ndi Eze 8. 22-30; Ihe-nmuta nke Abua 1 Ndi Kọrint 3. 10-17. Kọlekt arọputara bu Kọlekt Ubọchi Pita onye di nsọ na Kọlekt Sọnde nke-iri na-ise ka Triniti gara.*

*Tutu agua Ngọzi Bishọp gekpe kwa ekpere nka.*

Onye-nwe-ayi, Ngọzi diri Aha-Gi, n'ihi na ọ tọrọ Gi utọ I we tinye n'obi ndi oru-Gi iwu Ulo-Chineke nka n'ihi ututo-Gi na n'ihi isekpuru Gi, gọzie ha na ihe nile ha nwere; nara ọlu nka nke aka-ha luru, cheta ha n'ihi nka; kwe ka ndi nile gerita uru nime olu-nsọ nka we negosi ekele ha ji n'ebe I nọ site na ilu ọlu na Ulo-nsọ nka otu o kwesiri otuto nke Aha-Gi di ngọzi, site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

*Emesia Bishọp gewere Ngọzi nka zilaga ọra madu.*

Ka udo nke Chineke, nke kachasi uche nile, chebe obi-unu na echiche-uche-unu n'ọmuma na ihu-n'anya nke Chineke, na nke Ọkpara-Ya Jisus Kraist, bu Onye-nwe-ayi: ka ngọzi nke Chineke Nke puru ime ihe nile, bu Nna, na Ọkpara, na Mọ Nsọ, di n'etiti unu, dinye-kwa-ra unu mgbe nile. *Amen.*

---

## IBERIBE NKE ABUA. (PART II).

---

## USORO NKE OFUFE-NRU IMEGHE ULO-CHINEKE-ỌHU (Ọ BULA ỌZỌ).

*Mgbe Ukọ-Chuku ma-ọbu onye neje-ozi ọzọ akara na ndi Chọch Wọden na ọra madu nile batasiri nime Ulo-Chineke n'uzọ esiri eme, agabu kwa otu abu, mgbe abusiri abu nka Ukọ-Chuku ma-ọbu onye neje-ozi gasi kwa otu a—ebe o do-kwa-ra ọra madu iru.*

Umu-nna-ayi ahuru-n'anya nime Onye-nwe-ayi, dika otu ọ banyere n'obi ndi ezi omume na ndi mara Chineke mgbe ochie, ka ha wue ulo isekpuru Chineke, ka ha me kwa ka ulo ahu ha wuru buru ihe guzoro iche pua n'ọlu nile nadigh nsọ, na ihe nke uwa; N'ihi nka ka ayi ghara itu uche na Chineke geji obi-ọma we lekwasi ido-nsọ nke ebe a anya nke ayi biara ugbu a ka ayi me ka ọ pu kwa iche n'ihi ọlu nsọ di iche iche na usoro di iche iche nke ofufe-nru nke Chineke; ma ka ayi were nsọpuru kpe kwa ekpere n'ezie ka ngọzi nke Chineke dikwasi ọlu nka ayi gaje ilu ugbu a.

*Ọra madu nile gegbu kwa ikpere n'ala. Ukọ-Chuku ma-ọbu onye-neje-ozi gekpe kwa ekpere nka.*

Ka ayi kpere Chineke.

Chineke nke di ebigh-ebi, Gi Onye di uku di kwa ike, Onye ebube-Ya di elu nke uku kari kwa echiche-ayi nile, (Onye elu-igwe nke elu-igwe nile napugh inagide,—ole ebe Ulo-nsọ nke aka-ayi wuworo gesi kwa nagide Gi?) Onye ji kwa obi ebere-Ya we kwe nkwa na I ghagh inọdu n'ebe ọ̀ bula nke madu abua ma-ọbu atọ, ndi kwere na Gi gbakọbara n'otu n'Aha-Gi, iriọ kwa aririọ-ha na inye Gi otuto, kwe, Chineke, ka I nọnyere ayi, bu ndi gbakọtara n'ebe a n'obi di ume-ala na n'obi kwere ekwe, iji we do kwa ebe nka nsọ n'ihi ebube nke Aha-Gi di uku, ka ayi me kwa ebe nka ka ọ guzo iche pua n'ihe nile nadigh nsọ na nke nezigh kwa ezi, na ọlu uwa nile di iche iche, ka ayi we do ulo a nsọ nye isekpuru Gi, nye kwa ikenye Sakrament Nsọ nke-Gi, nye kwa ichu-aja nke ekpere na nke ikele ekele, nye kwa ọlu nsọ ọzọ nile nke o kwesiri ka alua n'ulo nsọ nka. Onye-nwe-ayi, ayi nariọ Gi, ka I nara kwa ọlu nke aka-ayi luru, ka I si otu ahu gọzi kwa ya, ka ulo nka di kwa-ra ibuli



ebube-Gi na inye ndi nke Gi nzọputa; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi di ngọzi na Onye-nzọputa-ayi. *Amen.*

*Emesia ọra madu geguzo ọtọ, Ukọ-Chuku ma-ọbu, onye-neje-ozi na ndi Chọch Wọden, na ndi akara aka geje kwa n'ebe Fọnt di. Ukọ-Chuku ma-ọbu onye-neje-ozi gekpe kwa ekpere nka.*

Onye-nwe-ayi, ayi nariọ Gi ka I ṅa nti n'ekpere ndi nke-Gi, kwe ka onye ọ bula ageme Baptizim n'ebe a, n'Aha nke Nna, na nke Ọkpara, na nke Mọ Nsọ, ka ọ buru onye edoro nsọ site na Mọ Nsọ nke-Gi, buru kwa onye azọputara n'iwe-Gi na n'ọnwe ebigh-ebi, ka o we buru kwa akuku aru di ndu nke Otu-Kraist, digide nime ọnu-ọgugu nke ndi-Gi I rọtara ebigh-ebi. *Amen.*

*Mgbe ha biara na Lektan (ebe anagu Ihe-nmuta), Ukọ-Chuku ma-ọbu onye-neje-ozi gekpe ekpere si,*

Onye-nwe-ayi, Onye kpughere Onwe-Gi nye madu site n'Okwu nke Ndu, kwe, ka ndi nile ganagu Okwu-nsọ-Gi, nke I nyere ayi n'ebe a, we juputa n'okwukwe nke Ozi-ọma-Gi; ka ha nagu ha, ka ọra madu we naghọta, kwere kwa, ka ndi nile ganu Okwu ahu nara kwa ya n'obi ziri ezi na nke kwesiri ekwesi, ka ha we mia nkpuru nke ntachi-obi, site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

*Mgbe ha biara na Pulpit, Ukọ-Chuku ma-ọbu onye-neje-ozi, gekpe kwa ekpere otu a,*

Onye -nwe-ayi, kwe ka madu nile, bu ndi gekwuputa Okwu-nsọ nke-Gi n'ebe a buru ndi gejuputa kwa na Mọ Nsọ nke-Gi, ka amam-ihe na inu-ọku n'obi ha we chigharia obi ndi nmehie, me kwa ka okwukwe

nke umu-Gi guzosie ike; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

*Mgbe ha biara n'ebe anagu Ekpere (Prayer Desk), Ukọ-Chuku ma-ọbu onye-neje-ozi gasi,*

Ka ayi kpere Chineke.

Onye-nwe-ayi, ṅa nti n'ekpere na aririọ ndi ṅke-Gi nke aganagu, nariọ kwa Gi n'ebe a. Were obi-ọma-Gi mezu kwa ha nile, otu o si di nma n'anya-Gi, ka Chineke, ka ọra madu nile we nata uju amara-elu-igwe-Gi n'ihi ogbugbo nkpa ha nile. Were kwa ebere-Gi nile gbaghara nmehie ndi nke-Gi nile, ndi ji ezi obi kwuputa nmehie ha n'iru-Gi, nye ha ngọzi nke-Gi n'uba, site n'Aha otu Ọkpara-Gi Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

*Mgbe ha biaruru nso Chansul agekpe ekpere ndia.*

Kwe, Onye-nwe-ayi, ka ndi nile ganọ n'ebe a me kwa ọhu nkwa nke Baptizim-ha, ka ewe me ka ha nwe ume, guzosie ike, site na ike sitere n'elu, inata onyinye asa nke Mọ Nsọ, we si otu ahu bugide nke-Gi ebigh-ebi, nabawanye kwa ubọchi na Mọ Nsọ nke-Gi rue mgbe ha babiaru n'ala-eze ebigh-ebi nke-Gi, site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

Onye-nwe-ayi, kwe, ka ndi agejikọta n'ilu-di-na-nwunye n'ebe a were ikwesi ntukwasi-obi nedebe nkwa ha kwere n'ogbugba ndu ha gbara n'etiti onwe-ha, ka ha we n'ebikọ n'otu nime ihu-n'anya na udo zuru oke we rue n'ọgwugwu ndu-ha. *Amen.*

*Mgbe ha bara nime Chansul,*

Ka ayi kpere Chineke.

Kwe, Onye-nwe-ayi, ka ndi nile gejere Gi ozi n'ebe a necheta mgbe nile oke ebube uku nke ọkwa ije-ozi



ahu di nke akpọrọ ha nime ya, ka ekpere-ha na ọtuto-ha we duru ndi-Gi rue oche-eze nke amara-Gi, tinyere aririọ ebigh-ebi nke Onye-isi-nchu-aja-ayi di uko nariọ Gi, bu Jisus Kraist Onye-ogbugbo nke-ayi. *Amen.*

*Na ebe Tebel Nsọ di,*

Onye-nwe-ayi, kwe, ka ndi nile ganọ n'ebe a nara Sakrament nke Aru na Ọbara nke Kraist we were obi nke ezi ncheghari na okwukwe na ihu-n'anya nabiaru Tebel nsọ nka nso; ka ọ gabu mgbe ha geji rie Aru nke Kraist nime mọ-ha, ṅu kwa Ọbara-Ya, ka ha we juputa kwa na amara na ngọzi nke elu-igwe, ha we nata kwa mgbaghara nke nmehie-ha na uru ọzọ nile nke ahuhu nke Kraist neweta, n'ihi inye ha nkasi-obi di uku, site na otu Onye ahu bu Jisus Kraist Onye-nwe-ayi. *Amen.*

Kwe, Onye-nwe-ayi, ka onye ọ bula gabiaru Gi nso n'Ulo nka ikele Gi ekele n'ihi amara I mere ya, igosi kwa otuto-Gi n'iru ọra madu, ikwuputa kwa nmehie-ya na iriọ kwa ihe ndi ahu di ya nkpa n'ihi nkpuru-obi-ya na anu-aru-ya, o we me ihe ndia nile site na okwukwe siri ike na ezi nsọpuru, site kwa na ihu-n'anya na ilusi ọgu ike, ka I we nara ofufe-nru o nefe Gi, we nye ya ihe nile ọ bula nke I ji amam-ihe-Gi we hu na ọ gabara ya uru. Kwe ihe nile ndia, Onye-nwe-ayi, n'ihi Jisus Kraist, nani otu Onye-ogbugbo na Onye-mgbaputa-ayi. *Amen.*

*Mgbe ahu Ukọ-Chuku geguzo ọtọ nime Chansul, do ọra madu iru, ọ gasi kwa otu a,*

Nime Okwukwe ayi kwere na Jisus Kraist, ayi edo Ulo-chọch nka nsọ n'Aha nke Atọ nime Otù di ngọzi bu Chineke Nna, na Chineke Ọkpara, na Chineke Mọ Nsọ. *Amen.*

Ekwuwam na Ulo-chọch nka akpọrọ aha (*N'ebe a gu kwa chọch ahu aha . . .*) ka emeghere ugbu a n'ihi isekpuru Chineke n'iru ọra madu, n'Aha nke Nna, na nke Ọkpara, na nke Mọ Nsọ. *Amen.*

*Otu Abu geso kwa n'ebe a ma-ọbu Anthem.*

*Nkenke Ofufe-nru nke Ekpere Ututu ma-ọbu Ekpere Anyasi geso n'ebe a otu o si dabata ru kwa Kọlekt nke atọ.*

*Abu Ọma arọputara bu* 84 *na* 132. *Ihe-nmuta nke Mbu eweputara* 1 *Ndi Eze* 8. 22-30. *Ihe-nmuta nke Abua eweputara* 1 *Ndi Kọrint* 3. 10-17.

*Kọlekt arọputara*

*Kọlekt Ubọchi Pita onye di nsọ na*

*Kọlekt Sọnde nke-iri-na-ise ka Triniti gara.*

*Tutu agua Ngọzi agekpe kwa ekpere nka,*

Onye-nwe-ayi, Ngọzi diri Aha-Gi, n'ihi na ọ tọrọ Gi utọ I we tinye n'obi ndi oru-Gi iwu Ulo-Chineke nka n'ihi otuto-Gi na n'ihi isekpuru Gi, gọzie ha na ihe nile ha nwere; nara ọlu nka nke aka-ha luru, cheta ha n'ihi nka; kwe ka ndi nile gerita uru nime ọlu-nsọ nka we negosi ekele ha ji n'ebe I nọ site na ilu ọlu nsọ otu o kwesiri ototo nke Aha-Gi di ngọzi, site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

### NGỌZI.

Ka udo nke Chineke, nke kachasi uche nile, chebe obi-unu na echiche-uche-unu n'ọmuma na ihu-n'anya nke Chineke, na nke Ọkpara-Ya Jisus Kraist, bu Onye-nwe-ayi: ka ngọzi nke Chineke Nke puru ime ihe nile, bu Nna, na Ọkpara, na Mọ Nsọ, di n'etiti unu, dinye-kwa-ra unu mgbe nile. *Amen.*



USORO NKE

# IDO EBE ANELI OZU NSỌ.

---

*Na mgbe akara aka, Ukọ-Chuku nke nwe ebe ahu na ndi nedozi ulo-Chineke (ndi Chọch Wọden) na ndi ọzọ gakpọbata kwa Bishọp site na ọnu-uzọ. Ukọ-Chuku gesi otu a riọ Bishọp aririọ.*

Nna, nime Onye-nwe-ayi, ayia riọ gi ka ido ebe a nsọ, ka ọ buru kwa ebe aneli ndi-ọma.

*Bishọp gaza, si,*

Ejikerewom ime otu ahu.

*Mgbe ahu ndi-Chọch Wọden ge buru uzọ, Bishọp aneso kwa ha, ndi Ukọ-Chuku na ndi Abu (Kwaia), na ọra Nzukọ ga gba kwa ebe ahu agedo nsọ buruburu nagu ma-ọbu nabu Abu Ọma* 16, 23, *na* 49.

*Mgbe abusi-kwa-ra Abu Ọma Bishọp gasi:*

Ndi m'huru-n'anya ezie nime Onye-nwe-ayi, ebe akwaliri ndi naturu Chineke egwu, na ndi nsọ nọ n'okpuru Ozi-ọma site na iwusa ume nzuzo nke Mọ di ngọzi, ma-ọbu site na echiche na uche nke aka-ha, ime ka ihe di nma di kwa n'usoro, we weputa ebe amara aha-ya, ebe ozu (aru) ndi-ọma nke Kraist gezuru ike n'udo rue nbilite-n'ọnwu nke ọra madu n'ubọchi ikpe-azu. Ọlu obi-ọma nke Nna-ayi nke elu-igwe ji amara alu; ka ayi ghara itu-uche kama na O gewere iru-ọma-Ya hu na nzube-ayi nka, nke bu iweputa ebe a n'uzọ di otu a, di nma, ka ayi were ntukwasi-obi, na itu egwu kpe ekpere n'ihi ngọzi-Ya, n'ọlu ayi nka.

Chineke, Onye-nwe-ayi, I ziwo ayi ihe site na Okwu nsọ-Gi na ihe di iche n'etiti aru nke narida n'ala na mọ nke madu nke narigo kwuru Chineke Onye nyere

ya; ọzọ site na ihe ndi oru-Gi di nsọ ziri ayi iweputa ebe amara aha ya, ebe ozu (aru) ndi-ọma-Gi gatọgbọrọ n'udo we pua n'ihe ruru aru nile, ebe edebere nkpuru-obi-ha nke-ọma n'ala nke Onye-nzọputa ha kwesiri ntukwasi-obi.

Ya mere, ebe ayi neso ukpuru nke okwukwe nke ndi oru-Gi, ayi arọputawo ebe nka ayi nọ ugbu a ka ọ buru ulo-aku idebe ozu (aru) nke òtù ndi bu umu-nne-ayi ndikom na umu-nne-ayi ndinyom; idọba ha nime ya, otu I kara ka elie ha n'ebe ahu.

Ayi nariọ Gi, ezi Onye-nwe-ayi, ka I nara ọlu ihu-n'anya-ayi nka, ka I were ebere kwe ka ndi agedebe ozu (aru) ha n'ebe nka ayi nile we ghara ichezọ mgbe ọ bula ubọchi iyipu ebe obibi nke ulu-aru nka; ka ayi we necheta kwa ọnwu ebe ayi nọ na ndu; naghọta kwa ndu ebe ayi n'anwu anwu; ebe ayi gesi n'ọnwu nke nmehie bilie idi kwa ndu nke ezi omume, nke bu kwa nbilite nke mbu nke amara, ka ayi we keta oke nke abua bu nbilite iba n'ebube, site na ebere-Gi, Onye-nwe-ayi Chineke nke kasi amara: Onye di ndu, n'achikọta kwa ihe nile, uwa ebigh-ebi. *Amen.*

*Mgbe ahu Bishọp gedo ebe ahu nsọ, ọ gasi,*

Otu-Ọma, site n'obi-ọma nke ọnọdu-ayi di nsọ nime Nzukọ nke Chineke, ayi edo ala nka nsọ ugbu a, we puta ya ka ọ pua n'ihe ruru aru, na ihe iji me ihe efu, ka ọ buru kwa ebe izuru-ike nke ndi nwuru anwu rue nbilite nke di ebube nke ubọchi ikpe-azu, n'Aha nke Nna, na nke Ọkpara na nke Mọ Nsọ. *Amen.*

*Emesia agabu otu abu. Mgbe abusiri abu nka agekwu kwa nwa nkpirikpi Okwu-Chineke. Mgbe ekwubiri ya, otu abu ọzọ geso kwa. Emesia Bishọp gekpe ekpere nka so.*

Jehova, Chineke nke Abraham, na Aisak na Jekọb,



Gi Onye bu Chineke ahu ọ bugh nke ndi nwuru anwu, kama nke ndi di ndu, Gi, Onye ndi rapuru ebe a di ndu n'aka-Gi nime Onye-nwe-ayi.

Onye-nwe-ayi Jisus Kraist, Gi Onye sitere n'ọnwu-Gi we kari ọnwu ike; site kwa na nbilite-Gi ọzọ we meghere ayi ọnu-uzọ nke ndu ebigh-ebi: Gi, Onye gezite ndi mọ-ozi-Gi ka ha chikọta ndi-Gi arọputara arọputa site na nsọtu nile nke uwa; Mọ Nsọ, bu Onye di ngọzi, Onye-nwe-ayi na Onye nenye ndu, Gi, Onye aru ndi oru-Gi bu ulo nsọ-Gi, site na amara-Gi nke nedo nsọ n'ebi nime ha; ayi ji obi di ume-ala ariọ Gi, Chineke banyere ndi agewebata ozu (aru) ha n'ebe a, ilakwuru Nna-ha na mọ, ka ha we zuru ike na ntukwasi-obi nke nbilite-n'ọnwu ba na ndu ebigh-ebi, site na Gi, Onye-nwe-ayi, Chineke di ngọzi, Onye gerughari aru-ayi ruru aru ka ọ we dika nke Gi di ebube; dika ọlu uku-Gi I luru, iweta ọbuna ọnwu n'okpuru Onwe-Gi n'ihe nile, si di: Chineke Nna, Chineke Ọkpara, na Chineke Mọ Nsọ, nara, do nsọ, gọzi kwa ebe nka banyere ihe eweputara ya, otu ihe Gi Onwe-Gi kara aka si di. Ayi edebewo ya ọbuna idọba ozu (aru) ndi oru-Gi nime ya rue mgbe ọnu-ọgugu ndi-Gi arọputara arọputa gezu: Ayi na ha na ndi ọzọ nile si n'ebe a la n'ezi okwukwe n'Aha nsọ-Gi, ge nwezu kwa izu oke ayi na ngọzi nenwegh ọgwugwu. *Amen.*

Ka udo nke Chineke, nke kachasi uche nile, chebe obi-unu na echiche-uche-unu n'ọmuma na ihu-n'anya nke Chineke, na nke Ọkpara-Ya Jisus Kraist, bu Onye-nwe-ayi: ka ngọzi nke Chineke Nke puru ime ihe nile, bu Nna na Ọkpara na Mọ Nsọ, di n'etiti unu, dinye-kwa-ra unu mgbe nile. *Amen.*

USORO EZUPUTARA

# IKPỌBATA NDI KATEKUMEN.

*Ka agesi me. Ofufe-nru nka ka agagu ma agusia Ihe-nmuta nke abua, ma-ọbu na mgbe ufọdu ọzọ oghere di.*

*Ndi agaje ime Katekumen geguzo ọtọ n'iru Nzukọ, mgbe Ukọ-Chuku ma-ọbu Onye-neje-ozi gagu kwa ufọdu nime Àmà-Ukwu ndia so.*

Ọzọ kwa, ihe banyere onye ala ọzọ, nke ọ bugh na ndi-Gi, bu Israel, ka o sitere, ma o siwo n'ala di anya bia n'ihi aha-Gi: mgbe ọ gabia kwa kpe ekpere n'ebe ulo a di; Gi onwe-Gi nuru kwa n'elu-igwe, me dika ihe nile si di nke onye ala ọzọ ahu nakpọku Gi; Ka ndi nile nke uwa we mara aha-Gi, itu egwu Gi. 1 *Ndi Eze* 8. 41-43.

Umu ala ọzọ kwa, ndi narapara Jehova, ijere Ya ozi, na ihu aha Jehova n'anya, na iburu Ya ndi-oru, onye ọ bula nke nedebe ubọchi-izu-ike ghara ime ya ka ọ ghara idi nsọ, nke nejidesi kwa ọgbugba-ndum ike; M'geme ka ha biarue ugwu nsọm, M'geme kwa ka ha ṅuria n'ulo-ekperem. *Aisaia* 56. 6, 7.

Gi Onye anya-Gi abua di ọcha kari ihu ihe ọjọ, Onye napugh kwa ilegide nmegbu anya. *Habakuk* 1. 13.

Ayi na unu gayikọ je, n'ihi na ayi anuwo na Chineke nonyere unu. *Zekaraia* 8. 23.

Ngọzi nadiri ndi agu ezi omume nagu, ndi akpiri nakpọ kwa nku na ya: n'ihi na ndi ahu ka afọ gehu. *Matiu* 5. 6.

Onye ọ bula nke nebugh obe nke aka ya, sokwam n'azu, ọ pugh ibu onye neso uzọm. *Luk* 14. 27.

Onye ahu ka ndi-amuma nile nagbara ama, na site n'aha-Ya onye ọ bula nke kwere na Ya ganata ngbaghara nmehie. *Ọlu Ndi-Ozi* 10. 43.



*Mgbe ahu Nzukọ nile gegbu ikpere n'ala, Ukọ-Chuku ma-ọbu onye-neje-ozi gekpe kwa ekpere otú a,*

Chineke, Onye nke puru ime ihi nile, Onye ji otu ọbara ke mba nile madu nọ ka ha we biri n'iru uwa, I kwegh kwa ka madu ọ bula na n'iyi, kama ka ewe zọputa madu nile ka ha we biarue n'ọmuma-ihe nke ezi-okwu; mere madu ndia ebere bu ndi nachọ ugbu a irapara n'aru ndi nke-Gi, ka ha we nuru, nata kwa okwu nke ndu, we jikere iba n'ọgbugba-ndu-Gi. Nye ha ezi ncheghari, nye-kwa-ra ha aka iju ozìzì ugha nile na omume nadigh ọcha, we tukwasi nani Gi obi. Kwe ka Mọ Nsọ-Gi si otú a lua ọlu n'obi ha ka ha we kwere iso Ọkpara-Gi Jisus n'ihe nile ọ bula, ka ha we nata n'aka-Gi nzọputa zuru ezu, site n'ọlu ọma nke ọnwu-Ya na ihu ahuhu. Nyere ha aka isi n'ike ba n'ike rue mgbe ha gabiaru n'iru Gi n'ubọchi ahu mgbe I gachikọta ndi-Gi site na mba nile nke uwa. Kwere nka n'ihi ọlu-ọma nke nani Onye-nwe-ayi na Onye-nzọputa-ayi bu Ọkpara-Gi Jisus Kraist. *Amen.*

*Ebe ndi aneme Katekumen guzoro ọtọ, Ukọ-Chuku ma-ọbu Onye-neje-ozi, gaju ha ajuju ndia so, ha gaza kwa n'olu aganu nke-ọma dika ndia so:*

*Ukọ-Chuku.* I nachosi ike ezie ibu onye-Kraist?
*Ọziza.* E, anamachọsi ya ike ezie.

*Ukọ-Chuku.* I kwere n'Onye-nwe-ayi bu Jisus Kraist?
*Ọziza.* Ekwerem na Jisus Kraist bu Ọkpara Chineke.

*Ukọ-Chuku.* I juru okwukwe nile di n'ikpere arusi ma-ọbu uzọ ọzọ ife Chineke nke i neso?
*Ọziza.* E, ajurum okwukwe nile di nime ikpere arusi, zube kwa site n'inye aka nke Chineke irapusi ya.

*Ukọ-Chuku.* I chegháriwo na nmehie-gi, zube kwa ijusi ihe nile nke Chineke gosiri gi megidere iwu-Ya nile ma-ọbu uche-nsọ-Ya?

*Ọziza.* Nke ahu bu ihe m'nachọsi ike.

*Ukọ-Chuku.* I kwere ido onwe-gi n'okpuru ihe-nmuta ka ewe me gi Baptizim?

*Ọziza.* E, achọrọm ka ejikerem ime Baptizim.

*Ukọ-Chuku.* I gejisi kwa ike irapara n'ikpere Chineke nke ndi-Kraist, na ime ka ibi-obi-gi (na ibi-obi ezi-na-ulo-gi) daba dika iwu Kraist si di?

*Ọziza.* Agameme otú a sire n'inye-aka Chineke.

*Ukọ-Chuku ma-ọbu Onye-neje-ozi gasi kwa:*

Chineke Nke puru ime ihe nile, Onye nyeworo unu ọchichọ ime ihe nile ndia, Ya nye kwa unu ike na ume imezu ihe ahu, we lusia ezi ọlu, Ọ malitere ilu nime unu, site n'Onye-nwe-ayi Jisus Kraist. *Amen.*

*Ukọ-Chuku.* Ka ayi kpere Chineke.

*Ebe ọra madu gburu ikpere n'ala, ha gagu kwa Ekpere nke Onye-nwe-ayi, otú a,*

Nna-ayi, Nke bi n'elu-igwe, Ka Aha-Gi di nsọ. Ka ala-eze-Gi bia. Ka eme ihe I nachọ, dika (esi eme ya) n'elu-igwe, (ka eme kwa ya) otú ahu n'uwa. Nye ayi nri ta nke gezuru ayi n'ubọchi ta. Gbaghara ayi ihe ọjọ nile ayi mere, otú ayi onwe-ayi si gbaghara ndi mere ayi ihe ọjọ. Edubala ayi nime ọnwunwa; Ma dọputa ayi n'aka ajọ ihe. N'ihi na ala-eze bu nke Gi, Na ike, na otuto, Mgbe nile mgbe nile. *Amen.*

### KỌLEKT.

Chineke nke Abraham, Chineke nke Aisak, Chineke nke Jekọb, gọzie madu ndia ndi nachọsi ike ibu oru-Gi, gha nkpuru ndu ebigh-ebi n'obi ha, ka ha we muta ihe ọ bula n'Okwu nsọ-Gi n'uzọ ga ba uru,



ka ha we mezu kwa otù ihe ahu ezie. Onye-nwe-ayi, were ebere legide ha anya, gozie ha, ka ebe ha namuta kwa ihe n'ọnu-Gi, ha we hu izu ike nye nkpuru-obi ha, n'ikpe-azu ndu ebigh-ebi, site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

### NGỌZI

Onye-nwe-ayi Nke puru ime ihe nile, Onye bu ulo-elu di ike n'ebe ndi nile tukwasiri obi-ha na Ya, na Onye ihe nile di n'elu-igwe na uwa nekpere naña kwa nti, ka O debe unu n'okpuru nchedo-Ya, me kwa ka unu guzosie ike na ntukwasi-obi na ọ digh aha ọ bula ọzọ n'okpuru elu-igwe ageji hu udo na nzọputa ma ọ bugh nani Aha Onye-nwe-ayi Jisus Kraist. *Amen.*

*Usoro Ofufe-nru di n'elu bu ihe ezubere ka anagu banyere ndi-nachọ-ibu ndi-Kraist, ndi mere ka afọ ju kwa Ukọ-Chuku ma-ọbu Onye-neje-ozi ahu banyere idi-ọcha na idi-ọku n'obi ha, bu ndi malitere ido onwe-ha n'okpuru ihe-nmuta amara aha ya.*

*O kwesiri iburu uzọ denye aha-ha na Akwukwọ-Nzukọ ndi-Katekumen, ma ofufe-nru a di n'elu gasia.*

---

### USORO NA UZỌ

# ESI AKPỌBATA ONYE RAPURU NZUKỌ CHỌCH NKE ROM BATA NA NZUKỌ KRAIST DI NIME DAIOSIS NKE NAIJA.

---

*Otu agesi me. Ofufe-nru nka ka agagu ma agusia Ihe-nmuta nke abua, ma-ọbu na mgbe ufọdu ọzọ oghere di.*

*Onye ahu agakpọbata geguzo ọtọ n'iru Nzukọ, mgbe ahu Ukọ-Chuku ma-ọbu Onye-neje-ozi gaju ajuju sonu.*

*Ukọ-Chuku.* I matara nke-ọma na ihe nile di nkpa gbasara nzọputa di n'Akwukwọ Nsọ?

*Ọziza.* Emewo ka m'mara ya nke-ọma.

*Ukọ-Chuku.* I kwere na aguwo ayi na ndi ikpe namagh n'iru Chineke nani n'ihi ọlu-ọma nke Onye-nwe-ayi Jisus Kraist site n'okwukwe?

*Ọziza.* Ekwerem ezie.

*Ukọ-Chuku.* I jukwara ozizi ndi Rom meturu Pọgatọri (Ebe eji ọku erechapu nmehie n'ala mọ), Padọns (Mgbaghara di iche iche), Imejis (Isekpuru onyinyo akpuru akpu), Reliks (Iberibe ihe ndi nsọ ochie nwere, nke echere na ike di nime ha), na Invokeshọn nke Seints (Iriọ ndi nsọ ochie aririọ)?

*Ọziza.* Ajurum ha nile.

*Ukọ-Chuku.* Sakrament ole ka Kraist kaworo nime Nzukọ-Ya?

*Ọziza.* Nani abua; Baptizim na Nri-Anyasi nke Onye-nwe-ayi.

*Ukọ-Chuku.* Ole ihe i chere n'ihe gbasara àjà anachu kwa na Nri-Anyasi nke Onye-nwe-ayi?

*Ọziza.* Ha bu akukọ nenwegh isi na ọdu nke nkwulu na nduhie di izere ndu di nime ha.

*Mgbe ahu Ukọ-Chuku ma-ọbu Onye-neje-ozi gasi otu a,*

Ayi akpọbata gi ka i buru onye otu Nzukọ Kraist nke di nime Daiọsis nke Naija, ayi esi otu a rara gi nye na amara nke Chineke. *Amen.*

Ka ayi kpere Chineke.

Chineke nke di ngọzi, Nna nke di ndu ebigh-ebi, Gi Onye-ndú nke ndi kwere na Gi, ayi ji obi di-ume-ala nariọ Gi ka I were amara-Gi gba oru-Gi nka ume, onye ayi kpọbatara ugbu a nime Nzukọ nke Kraist di nime Daiọsis nke Naija (ebe o si kwa-ra na Nzukọ Chọch nke Rom puta), Nyere ya aka ka o gesi kwa



guzosie ike nime ezi okwukwe ahu nke o kwuputara ugbu a. Nye ya Mọ Nsọ nke-Gi ka O nedu ya na ndu ya nile, nezi kwa ya ihe omimi nsọ-Gi, kwere nka Nna di ebere site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi, Onye soro Gi na Mọ Nsọ nabu kwa eze, Otù Chineke, uwa ebigh ebi. *Amen.*

---

USORO NKE

# ILI OZU UMU-NTAKIRI.

*Ukọ-Chuku na ndi-neje-ozi gezu ozu n'ọnu-uzọ ogige Ulo-Chineke, buru ya uzọ naga n'ulo-Chineke ma-ọbu n'ili, nagu ma-ọbu nabu otu a si,*

Mu onwem bu nbilite-n'ọnwu na ndu (ka Jisus siri): onye nekwere na Mu, ọbuna ma asi na ọnwuru anwu, ọ gadi ndu ọzọ: ọzọ, onye ọ bula nke nadi ndu nke nekwere kwa na Mu, ọ gagh-anwu ma-ọli rue mgbe ebigh-ebi. *Jọn* II. 25, 26.

Mu onwem amawo na Onye-nbaputam di ndu, na Ọ gebili kwa ọtọ n'elu ájá n'ikpe-azu: Onye mu onwem gahuru onwem, anyam abua gahu kwa Ya, Ọ bugh kwa onye ala ọzọ. *Job* 19. 25, 27.

Ayi ewetagh ihe ọ bula n'uwa, ayi apugh kwa iwere ihe ọ bula pua nime ya. Jehova nyere, Jehova anarawo kwa; ka aha Jehova buru ihe agọziri agọzi. I *Timọti* 6. 7. *Job* I. 21.

Dika onye-ọzuzu-aturu ka Ọ gazu igwe aturu Ya, n'ogwe-aka-Ya ka Ọ gachikọta umu-aturu, ọ bu kwa n'obi-Ya ka O gekuru ha. *Aisaia* 49. II.

*Mgbe ha batasiri n'ulo-Chineke agagu ma-ọbu bua Abu Ọma nka.*

*Abu Ọma* 23.

1 Jehova bu onye nāzúm dika aturu; ọ digh ihe kọrọm.

2 N'ebe-ita-nri nke ahihia ndu ka Ọ nēme ka m'makpu: n'akuku miri nke izu-ike ka O nēdum nwayọ.
3 Ọ nēweghachi nkpuru-obim: O nēdum n'uzọ nile nke ezi omume n'ihi aha-Ya.
4 Ọzọ, asi na ejem ije na ndagwurugwu onyinyo ọnwu, m'gàgh-atu egwu ihe ọjọ ọ bula; n'ihi na Gi onwe-gi nọyerem: ndele-Gi na nkpa-n'aka-Gi, ha onwe-ha nākasim obi.
5 I nēdo table n'usoro n'irum n'anya ndi nākpagbum: I tewo isim manu; ikom bu inwebiga-iheòkè.
6 Náni idi-nma na ebere gāgbasom ubọchi nile nke ndum: m'gēbi kwa n'ulo Jehova rue ogologo ubọchi nile.

Otuto diri Nná, na Ọkpara: na Mọ Nsọ;
Otú ọ diri na mbu, ọ di ugbu a, ọ gadigide otú a: we rue n'uwa ebigh-ebi. Amen.

*Mgbe agusiri Abu Ọma, agagu Ihe-nmuta eweputara n'isi nke iri nke Ozi-ọma dika Mak Onye di nsọ dere ya.*

*Mak* 10. 13.

Ha we kutara Ya umu-ntakiri, ka Ọ we metu ha aka: ma ndi nēso uzọ-Ya bara ha nba. Ma mgbe Jisus huru ya, iwe were Ya nke-uku, Ọ si ha, Kwenu ka umu-ntakiri biakutem; unu egbochila ha; n'ihi na ala-eze Chineke bu nke ndi di otú a. N'ezie asim unu, Onye ọ bula nke nāgagh-anara ala-eze Chineke dika nwatakiri, ọ gagh-abà nime ya ma-ọli. Ọ we kuru ha n'aka-Ya, bikwasi ha aka-Ya abua, we gọzie ha nke-ọma.

*Mgbe ha ruru n'ili, mgbe anedozi ozu ka adọba ya n'ala, Ukọ-Chuku gasi, ma-ọbu Ukọ-Chuku na ndi-neje-ozi gabu:*

Madu nke nwayi muru nwere nani nkpunkpu mgbe idi ndu, o juputa-kwa-ra n'ihuju-anya. O puputara, egbuda kwa ya dika ifuru-osisi; ọ nagbapu dika onyinyo, ọ digh-anọgide n'otu ebe.



*Emesia, mgbe ufọdu ndi neguzo nso natu ozu ahu aja, Ukọ-Chuku gasi,*

Ebe ọ diworo Chineke Nke puru ime ihe nile nma n'ebere uku-Ya iwere n'Onwe-Ya nkpuru-obi nke nwa nka lara ala ugbu a, ya mere ayi arara aru-ya nye n'ala; aja lara aja, ntu lara ntu, uzuzu lara uzuzu; n'ezi olile-anya kwesiri ntukwasi-obi nke Nbilite-n'ọnwu ba na ndu ebigh-ebi, site n'Onyenwe-ayi Jisus Kraist; Onye geme aru nke ọnọduayi di ala ka ọ nwe oyiyi ọhu, ka ya na aru nke ebube-Ya we nwekọ otu udi, dika ilusi-ọlu-ike ahu si di nke O ji pu ọbuna ido ihe nile n'okpuru Onwe-Ya.

*Ma-ọbu nka,*

Ayi aranye n'aka ebere-Gi, Nna nke ebere, nkpuruobi nke nwa-Gi nka; ya mere ayi arara aru-ya nye n'ala, aja lara aja, ntu lara ntu, uzuzu lara uzuzu; Ayi ariọba kwa obi-ọma-Gi nke nenwegh ọgwugwu ka I nye ayi amara ka ayi nadi ndu n'egwu-Gi na ihu-n'anya-Gi nọgide kwa n'iru-ọma-Gi rue ọnwu, ka ọ gabu mgbe ikpe gabia nke I nyeworo n'aka Ọkpara-Gi ihuru-n'anya nke uku, ka nwa nka na ayi onwe-ayi we buru kwa ndi aganara nke ọma n'iru-Gi. Kwere nka, Nna nke di ebere, n'ihi Jisus Kraist, nani Onyenzọputa-ayi, Onye-ogbugbo na Ọnu-nekwuru-ayi. *Amen.*

*Emesia agagu ma-ọbu bua.*

Agu agagh-agu ha ọzọ, akpiri agagh-akpọ kwa ha nku ọzọ; anyanwu aghagh-acha kwa ha ọzọ, ma-ọbu okpom-ọku ọ bula. N'ihi na Nwa-aturu ahu nke nọ n'etiti oche-eze ahu gazu ha dika aturu, O geduru kwa ha ga n'isi-iyi nke miri nke ndu: Chineke gehichapu kwa anya-miri nile ọ bula n'anya-ha.

*Ukọ-Chuku gasi kwa n'ebe a,*

Ma Eze nke mgbe nile, Nke anapugh imebi emebi, Nke anapugh ihu anya, Onye nani Ya bu Chineke, nsọpuru na otuto diri Ya rue mgbe nile ebigh-ebi. *Amen.*

Onye-nwe-ayi, mere ayi ebere.
*Kraist, mere ayi ebere.*
Onye-nwe-ayi, mere ayi ebere.

Nna-ayi, Nke bi n'elu-igwe, ka Aha-Gi di nsọ. Ka ala-eze-Gi bia. Ka eme ihe I nachọ dika (esi eme ya) n'elu-igwe, (ka eme kwa ya) otu agu n'uwa. Nye ayi nri ta nke gezuru ayi n'ubọchi ta. Gbaghara ayi ihe ọjọ nile ayi mere, Otu ayi onwe-ayi si gbaghara ndi mere ayi ihe ọjọ. Edubala ayi nime ọnwunwa; Ma dọputa ayi n'aka ajọ ihe. *Amen.*

*Ukọ-Chuku.* Nye ya izuru-ike ebigh-ebi;
*Ọziza.* Kwe ka ìhè ebigh-ebi mukwasi ya.

*Ukọ-Chuku.* Ayi kwere n'ezie ihu idi-nma nke Onye-nwe-ayi,
*Ọziza.* N'ala nke ndi di ndu.

*Ukọ-Chuku.* Onye-nwe-ayi, nuru ekpere-ayi;
*Ọziza.* Ka akwa-ayi bia rue Gi aru.

*Mgbe ahu agekpe otu nime Ekpere ndia so ma-ọbu ha atọ, Ukọ-Chuku geburu uzọ si,*

Ka ayi kpere Chineke.

Onye-nwe-ayi Jisus Kraist, Gi Onye kuru umuntakiri n'aka-Gi abua we gọzie ha: Meghe anya-ayi abua, ayi nariọ Gi, ka ayi we ghọta na ọ bu site na idi-nma-Gi ka iji we were nwa-Gi nka ba nime aka ebigh-ebi-Gi na nime ihu-n'anya-Gi nenwegh-ọgwugwu; Onye soro Nna na Mọ Nsọ nadi ndu, nabu kwa eze, otu Chineke, uwa ebigh-ebi. *Amen.*



Chineke, Onye uzọ-Gi nile zoro ezo, ọlu-Gi kwa di ebube nke uku, Onye nemegh ihe ọ bula n'efu, ma I nahu ihe nile I kere eke n'anya: kasi kwa ndi oru-Gi obi, ndi etiputaworo obi-ha ọnya o negbu kwa ha ngbu; kwere ka ha gesi hu Gi n'anya fe kwa Gi ofufe na ndu nka, ka ha na nwa-Gi nka, we nata nmezu nke nkwa-Gi nile n'uwa nke n'abia; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

Chineke, Nna-ayi nke elu-igwe, ayi ekele Gi n'ihi otu I si were ihu-n'anya-Gi we nefe nwa-nne-ayi onye nkpuru-obi-ya nọnyere Gi ugbu a na Paradais nezuru ike. Ayi nariọ Gi ka I kasie ndi nile neru uru banyere ya, nye kwa ya udo nke Gi na ngọzi nke elu-igwe nke Gi. Zie ayi nile iwere-wanye ndu ayi dum tinyesia Gi n'aka, naha Gi n'anya, nefe kwa Gi ofufe n'obi ayi nile; ka ọ gabu ma na ndu, ma n'ọnwu, we rue ebigh-ebi, ayi ewe buruzue nke-Gi, site na Jisus Kraist Onye-nwe-ayi. *Amen.*

2 *Ndi Kọrint* 13. 14

Ka amara nke Onye-nwe-ayi Jisus Kraist, na ihu-n'anya nke Chineke, na nwekọ nke Mọ Nsọ, dinyere ayi nile mgbe nile. *Amen.*

---

USORO NKE

# ILI OZU NDI KATEKUMEN.

*Ukọ-Chuku gezute ozu ahu n'ọnu-uzọ Ulo-Chineke, buru ya uzọ naga, nagu kwa otú a si:*

Dika ọ bu kwa ihe edebeworo madu ka ha nwua

anwu nani otù mgbe, ma mgbe nka gasiri ikpe eso ya. *Ndi Hibru* 9. 27.

Ma madu, dika ahihia ka ubọchi-ya nile di; Dika okoko-osisi ọhia, otú a ka ọ nawa okoko.

N'ihi na ifufe agabigawo ya n'isi, ọ we ghara idi; Ọnọdu-ya agagh-ama kwa ya ọzọ.

Ma ebere nke Jehova nesi na mgbe ebigh-ebi we rue mgbe ebigh-ebi n'aru ndi natu egwu Ya, Ezi omume-Ya di kwa-ra umu umu. *Abu Ọma* 103. 15, 16, 17.

N'ihi na ayi ewetagh ihe ọ bula n'uwa, ọ bu kwa n'ihi na ayi apugh iwere ihe ọ bula pua nime ya. 1 *Timọti* 6, 7.

Jehova ka ọ bu: Ya me ihe di nma n'anya-Ya. 1 *Samuel* 3. 18.

*Mgbe ha batasiri nime Ulo-Chineke agagu ma-ọbu bua otù nime Abu Ọma abua ndia so, ma-ọbu ha abua.*

## *Abu Ọma* 6.

1 Jehova, abalaram nba n'iwe-Gi, adọ-kwa-lam
aka na nti n'ọnuma-Gi.
2 Merem amara, Jehova; n'ihi na onye taworo
aru ka m'bu; mem ka m'diri ndu, Jehova; n'ihi
na ọkpukpum nile nāma jijiji.
3 Nkpuru-ọbim nāma kwa jijiji nke-uku: ma Gi
onwe-gi, Jehova, rùe ole mgbe?
4 Lata, Jehova, dọputa nkpuru-obim. Zọputam
n'ihi ebere-Gi.
5 N'ihi na ọ digh ncheta-Gi di n'ọnwu: nime
ala-mọ ònye gēkele Gi?
6 Adọgbuwom onwem n'ọlu n'ize-umem; kwa-
abali ka m'nēme ka ihe-ndinam se n'elu anya-mirim;
ejim anya-mirim de ihe m'ji edina.
7 Anyam emebiwo site na nkpasu-iwem dika uwe
nla mebiri; ọ kawo nká n'ihi ndi-nkpagbum nile.



8 Si n'ebe m'nọ wezuga onwe-unu, unu nile ndi
nālu ajọ ihe; n'ihi na Jehova anuwo olu ákwám.
9 Jehova anuwo arirọ-amaram; Jehova gānara
ekperem.
10 Ihere gēme ndi-irom nile, ha gāma kwa jijiji
nke-uku: ha gālaghachi azu, ihere gēme ha na
mberede.

Otuto diri Nná, na Ọkpara: na Mọ Nsọ;
Otú ọ diri na mbu, ọ di ugbu a, ọ gadigide otú a:
we rue n'uwa ebigh-ebi. Amen.

## *Abu Ọma* 39.

1 Asirim, Ka m'lezie uzọm nile anya, ka m'we
ghara iwere irem mehie: ka m'debere ọnum ihe
ikechi ọnu, mgbe onye nēmebi iwu nọ n'irum.
2 Aghọrọm onye-ogbi n'inọ-dū, agbaram nkiti,
ọbuná ipu n'ikwu ezi ihe; ewe kpalie ihe-ngbum.
3 Obim di ọku nimem; mgbe m'nātughari uche
ọku rebere: m'we were irem kwue okwu:
4 Jehova, me ka m'mara ọgwugwum, na ọtùtù
ubọchim nile, ihe ọ bu; ka m'mara ka m'si buru ihe
nākwusi akwusi.
5 Le, I mewo ubọchim nile dika ntu-ọbu-aka;
mgbe ndum di kwa ka ihe nābugh ihe n'iru Gi:
n'ezie náni otù nku-ume ka madu ọ bula bu, n'iguzosi-
ike-ya.
6 N'ezie ọ bu n'onyinyo ka madu nējeghari:
n'ezie n'otù nku-ume ka ha nāgba aghara. Ọ
nākwakọba àkù, ma ọ magh onye gāchikọta ha.
7 Ma ugbu a, Onye-nwe-ayi, m'leworo anya gini?
Ncherem, n'ebe I nọ ka ọ di.
8 Naputam n'aka njehiem nile: emelam ka m'buru
ihe-ita-uta nke onye-nzuzu.
9 Aghọrọm onye-ogbi, adighm-asaghe ọnum;
n'ihi na Gi onwe-gi mere ya.

10 Si n'arum wezuga ihe-otiti-Gi: emewo ka mu onwem gwusia site n'ilu-ọ̀gù nke aka-Gi.
11 I ji iba-nba nile dọ madu aka na nti n'ihi ajọ omume, I we me ima-nma-ya anāchọsi ike ka ọ gbaze dika nla: n'ezie nání otù nku-ume ka madu ọ bula bu.
12 Nuru ekperem, Jehova, ǹa kwa nti ntikum; agbala nkiti n'anya-mirim: n'ihi na ọbia ka m'bu n'ebe I nọ, abum onye-nnọdu, dika nnam-hà nile.
13 Lepum anya, ka m'we gbasa irum, tutu mu ala, ghara inọ kwa ọzọ n'uwa.

Otuto diri Nná, na Ọkpara: na Mọ Nsọ;
Otú ọ diri na mbu, ọ di ugbu a, ọ gadigide otú a: we rue n'uwa ebigh-ebi. Amen.

*Mgbe ahu agagu Ihe-nmuta eweputara n'Akwukwọ-ozi nke Abua nke Pita, Onye di nsọ.*

2 *Pita* 3. 8-14.

Ma unu ekwela ka otú ihe a me unu nchefu, ndi m'huru n'anya, na otù ubọchi di ka nnù arọ abua na ọgu iri n'anya Onye-nwe-ayi, nnù arọ abua na ọgu iri di kwa ka otù ubọchi. Onye-nwe-ayi anọgh ọdù n'ime nkwa-Ya, dika ufọdu nāgu ya na ọ bu inọ-ọdù; kama Ọ nātachiri unu ogologo-ntachi-obi n'ihi na O zubegh ka ndi ọ bula la n'iyi, kama ka madu nile bia rue nchèghari. Ma ubọchi Onye-nwe-ayi gābia dika onye-ori; nke ọ bu nime ya ka elu-igwe gēji oké uzù gabiga, ihe nile di n'elu-igwe gāgba kwa ọku we la n'iyì, uwa na ọlu nile aluru nime ya gērechapu kwa. Ebe anēme ka ihe ndia nile la n'iyì otú a, ọ̀ bu aha madu gini ka unu nāghagh ibu n'ibi-obi nsọ nile na nsọpuru-Chineke nile, nēle anya ọbibia nke ubọchi ahu nke Chineke, nēme kwa ka ọ bia ngwa ngwa, nke elu-igwe gēre ọku we la n'iyì n'ihi ya, ihe nile di n'elu-igwe gāgba kwa ọ̀ku we gbaze? Ma dika nkwa-Ya si di, ayi nēle anya elu-igwe ọhu na uwa ọhu, nke ezi omume bi nime ha. N'ihi nka, ndi m'huru n'anya, ebe unu nēle anya ihe ndia, nānunu ọku n'obi ka ewe hu unu n'odu, ndi-nēnwegh ntupọ, ndi anāpugh kwa ita uta n'iru Ya.



*Mgbe ha bia ruru n'ili Ukọ-Chuku ga si:*

Madu nke nwayi muru nwere nani nkpunkpu mgbe ìdi ndu, o juputa-kwa-ra n'ihuju-anya. O puputara, egbuda kwa ya dika ifuru-osisi; ọ nagbapu dika onyinyo, ọ digh-anọgide n'otù ebe.

N'etiti ndu ayi nọ n'ọnwu: onye ka ayi gagbakuru n'ihi inye-aka, ma-ọbugh Gi Onye-nwe-ayi, bu Onye newe iwe kwesiri ekwesi n'ihi nmehie-ayi nile?

Ma otú ọ di, Gi Onye-nwe-ayi, Chineke kasi di nsọ, Gi Onye-nwe-ayi kasi ike, Gi Onye-nzọputa di nsọ kasi kwa n'ebere, arala ayi nye n'aka ihe-ufu di ilu nke ọnwu ebigh-ebi.

Onye-nwe-ayi, I mara ihe-nzuzu nile nke obi-ayi; emechila nti ebere Gi n'ekpere-ayi; ma rapu ayi, Onye-nwe-ayi kasi di nsọ, Gi Chineke kasi ike, Gi Onye-nzọputa di nsọ kasi kwa n'ebere, Gi Onye-ikpe kwesiri ekwesi nke-uku, Onye nadi ndu ebigh-ebi, ekwela ayi dapu n'ebe I nọ na mgbe ikpe-azu ayi, n'ihi ihe-ufu ọ bula nke ọnwu.

*Emesia, mgbe ahu agetinye ozu n'ili. Mgbe madu ufọdu geguzo natu kwa aja n'ozu ahu, Ukọ-Chuku ga si:*

Ebe ọ diworo Chineke Nke puru ime ihe nile nma iwepu n'uwa nka nkpuru-obi nke nwa-nna-ayi nka. ya mere ayi arara aru-ya nye n'ala; ájá lara ájá, ntu lara ntu, uzuzu lara uzuzu; n'ezi olile-anya kwesiri ntukwasi-obi na nbilite-n'ọnwu nke ndi nwuru anwu.

*Emesia, mgbe ahu agagu Ekpere ndia so.*

Ka ayi kpere Chineke.

Onye-nwe-ayi mere ayi ebere.
*Kraist mere ayi ebere.*
Onye-nwe-ayi, mere ayi ebere.

Nna-ayi, Nke bi n'elu-igwe, Ka Aha-Gi di nsọ. Ka ala-eze-Gi bia. Ka eme ihe I nachọ, dika (esi eme ya) n'elu-igwe, (ka eme kwa ya) otú ahu n'uwa. Nye ayi nri ta nke gezuru ayi n'ubọchi ta. Gbaghara ayi ihe ọjọ nile ayi mere, Otú ayi onwe-ayi si gbaghara ndi mere ayi ihe ọjọ. Edebula ayi nime ọnwunwa; Ma dọputa ayi n'aka ajọ ihe. *Amen.*

Chineke, Nke di ebere, Gi Onye ọ diworo nma iwepu n'elu-uwa nka ndù nke nwa-nna-ayi nka ahuru-n'anya; were amara nye ayi bu ndi nke nọ naga ije nke ayi n'uwa nka, ka ayi were ezi omume n'efe Gi ofufe, n'ikpe-azu ka ayi we rue n'ọñu ahu nke anapugh iguta-ọnu, nke I doziworo nye ndi huru Gi n'anya n'ezie; n'ihi Jisus Kraist, bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

Chineke, Nke puru ime ihe nile, na Onye di ndu ebigh-ebi, Nna nke Onye-nwe-ayi Jisus Kraist, Onye bu nbilite-n'ọnwu na ndu; Onye ọ gabu onye nekwere na Ya, ọbuna ma asi na ọ nwuru anwu, ọ gadi ndu ọzọ; ọzọ kwa, onye ọ bula nke nadi ndu nekwere kwa na Ya ọ gagh anwu ma-ọli rue mgbe ebigh-ebi; ayi ji obi di ume-ala ariọ Gi ka I me ka ayi si n'ọnwu nmehie bilite ba na ndu nke ezi omume; ka, mgbe ayi garapu ndu nka, ka ayi we zuru ike na Ya; ka ọ gabu nime nbilite-n'ọnwu nke ọra madu n'ubọchi ikpe-azu, ewe hu ayi ndi aganara nke-ọma n'iru Gi: site na Jisus Kraist bu Onye-ogbugbo-ayi na Onye-ngbaputa-ayi. *Amen.*



Ka amara nke Onye-nwe-ayi Jisus Kraist, na ihu-n'anya nke Chineke, na nwekọ nke Mọ Nsọ, dinyere ayi nile mgbe nile. *Amen.*

---

USORO

# NKE IKPỌBATA NDI-ỌGU-AKWUKWỌ-NSỌ NA ỌNỌDU-HA.

*Mgbe ubọchi ahu Bishọp kpọrọ aha ruru, ageche kwa ndi ahu agakpọbata igu Akwukwọ-Nsọ n'iru-ya; ha nile yirisia Kasọk na uwe-ọcha (Sọplis) ha nke-ọma (ebe ọ nọduru ala n'oche-ya), agekwu kwa okwu ndia:*

Nna di ebube ezie n'uzọ Chineke, echem madu ndia n'iru-gi ka ikpọbata ha na Ọdọdu igu Akwukwọ-nsọ nime Nzukọ Kraist.

*Bishọp.*

Lezi kwa anya ka ndi ahu ichere n'iru-ayi buru ndi kwesiri ekwesi site na ezi ndu-ha na ọmuma Akwukwọ-nsọ, ya na ofufe-nru na iwu Chọch, iji lu ọlu Ọgu-akwukwọ we wetara Chineke nsọpuru na iwuli Chọch elu.

*Onye neche ha n'iru Bishọp.*

Ajuputawo, hu kwa nke-ọma na ha kwesiri ilu ọlu achọrọ n'aka-ha.

*Mgbe ahu Bishọp gasi ndi no n'ebe ahu,*

Ndi m'huru n'anya ezie, ebe ahuru na madu ndia echere n'iru-ayi toro eto, kwesi kwa ibu ndi-ọgu-akwukwọ nime Nzukọ Kraist, dika ike-ayi si di,

ayi onwe-ayi, n'akuku nke-ayi, kwadebere, kwere kwa ikpọbata ha ilu ọlu edebere n'iru-ha. Ma tutu ayi akpọ ha na ọnọdu nka di nsọ, ka ayi were obi di ume-ala kpọkue Chineke, n'aha Ọkpara-Ya di ngọzi, bu Onye nzọputa-ayi Jisus Kraist, riọ Ya ka O were amara-Ya, na ngọzi-Ya ledata anya n'ife ofufe nka; na iwere amara-Ya nke elu-igwe mejue madu ndia, ka ha were ikwesi ntukwasi-obi lua ọlu-ha inye Chineke otuto na nsọpuru, na ichọ nzọputa nke madu ibe-ha.

*Ọra madu nile gegbu kwa ikpere n'ala.*

*Ndi nile agakpọbata, ebe ha gburu ikpere n'ala n'iru Bishọp, o geguzo kwa ọtọ si,*

Onye-nwe-ayi, Chineke, Nke puru ime ihe nile, Gi Onye kwere ka ngọzi-Gi dikwasi ndi nile huru Okwu-Gi n'anya; were amara legide ndi oru-Gi ndia anya; wukwasi ha uju nke amara-Gi; Me ka ha legide anya n'ije-ozi-ha; jikere inu okwu ndi edoro isi-ha nime Omye-nwe-ayi; nejisi kwa ike inwaputa na idozi ndu-ha dika Okwu-Gi di ngọzi si di; Nye ha uche zuru oke n'ihe I nyere n'iwu na nghọta n'ukpuru-Gi nile. Me ka anya nke obi-ha hu uzọ, ka ha we mara iwu-Gi; kwe ka ha were okwukwe nke aghughọ nadigh nachighari ya n'obi-ha, na igu nime ya; ka ha we site na ya wulie ndi nanu ya elu dika ulo; ka ha we kwusana nsọpuru na otuto nke ala-eze-Gi; ebe Gi na Ọkpara, na Mọ Nsọ nadi ndu, nabu kwa eze, otù Chineke rue mgbe ebigh-ebi. *Amen.*

*Emesia Bishọp gaju ha ajuju ndia soro,*

*Bishọp.* I chere n'obi-gi na akpọrọ gi n'ezie site na uche Onye-nwe-ayi Jisus Kraist, ibu onye-ọgu-akwukọ nime Daiọsis nka?

*Ọziza.* Ekwerem na akpọrọm otu ahu.



*Bishọp.* I gewere inu-ọku-n'obi n'enyocha ihe edere na Okwu-Chineke n'agu-kwa-ra ya ọra madu nke-ọma nke-ọma nime Ulo-Nzukọ-ga ebe ageziga gi?

*Ọziza.* Agameme otu a, Chineke buru kwa Onye inyerem aka.

*Bishọp.* I ganekwusa-kwa-ra ọra madu ebe ezigara gi Okwu-Chineke, nezi kwa ha ihe na klas (Uka ututu), jikere kwa inyere ndi ogbenya na ndi namagh-ihe aka, nalusi kwa ọgu ike ikpọtara Chineke madu ndi namagh Ya?

*Ọziza.* Agameme otu a, Chineke buru Onye inyerem aka.

*Bishọp.* I gedozi kwa ndu-gi zi kwa ezi-na-ulo-gi ihe dika otu ozizi nke Kraist si di, buru kwa ezi ihe ilere anya nke ndi Nzukọ Kraist?

*Ọziza.* Agameme otu a, Chineke buru kwa Onye inyerem aka.

*Bishọp.* I ganaña kwa nti Onye-ñlekọta (Superintendent) na ndi Ukọ-Chuku ọzọ nile nke Chọch, bu ndi edoro isi-gi, na elezi anya nke-ọma na ihe-ozizi Katekist nke grup-unu ganezi gi?

*Ọziza.* Agameme otu a, Chineke buru kwa Onye inyerem aka.

*Mgbe ahu Bishọp genye kwa Akwukwọ-ike (Laisens) n'aka onye ọ bula nime ha; ebe ha ji obi di ume-ala sekpuru n'iru-ya, Ọ gasi kwa,*

Nara ike ilu ọlu onye-ọgu-Akwukwọ-Nsọ, nime Nzukọ Kraist, n'Aha nke Nna, na nke Ọkpara, na nke Mọ Nsọ. *Amen.*

*Mgbe ahu Bishọp gagọzi kwa ndi-ọgu-Akwukwọ-Nsọ ahu si,*

Ka ngọzi nke Chineke, Nke puru ime ihe nile, bu Nna, na Ọkpara na Mọ Nsọ, dikwasi unu, dikwasi

kwa ọlu unu, nke analu n'ihi Aha-Ya. Ka Onye-nwe-ayi nye unu amam-ihe na obi ike, na ume na ihu-n'anya; ime uche-Ya, ugbu a na mgbe nile. *Amen.*

*Otu abu geso n'ebe a. Emesia Bishọp gasi kwa,*

*Bishọp.* Onye-nwe-ayi nọyere unu.
*Ọziza.* Ka Ọ nọye-kwa-ra mọ nke-gi.

*Bishọp.* Ka ayi kpere Chineke.
Onye-nwe-ayi, mere ayi ebere.
*Ọziza.* Kraist, mere ayi ebere.

*Bishọp.* Onye-nwe-ayi, mere ayi ebere.
*Ọziza.* Kraist, mere ayi ebere.

Nna-ayi, Nke bi n'elu-igwe, ka Aha-Gi di nsọ. Ka ala-eze-Gi bia. Ka eme ihe I nachọ dika (esi eme ya) n'elu-igwe, (ka eme kwa ya) otu ahu n'uwa. Nye ayi nri ta nke gezuru ayi n'ubochi ta. Gbaghara ayi ihe ọjọ nile ayi mere, Otu ayi onwe-ayi si gbaghara ndi mere ayi ihe ọjọ, Edubula ayi nime ọnwunwa; Ma dọputa ayi n'aka ajọ ihe: N'ihi na ala-eze bu nke Gi, Na ike, na otutọ, Mgbe nile mgbe nile. *Amen.*

*Agekpe otu ma-ọbu kari nime Ekpere ndia sonu.*

Chineke, Nke puru ime ihe nile, Onye nenye ezi ihe nile, Gi Onye ji obi-ọma uku-Gi we wedata onwe-Gi inara ndi oru-Gi ndia na ọnọdu ndi-ọgu-akwukwọ nime Nzukọ-Gi, ayi nariọ Gi, Onye-nwe-ayi, biko, me ka ha kwesi ntukwasi-obi, di ume-ala, guzosie ike n'olu-ha, nwe kwa uche ejikere ejikere idebe ihe-ozizi nile nke mọ; ka ọ gabu ebe ha nwere igba-ama nke ezi akọ-n'uche mgbe nile, ha we guzogide-si-ike nime Kraist, buru kwa ihe ilere anya n'ebe Nzukọ-Gi nọ, n'okwu na n'omume, site n'otu Ọkpara-Gi ahu, bu Jisus Kraist Onye-nwe-ayi. *Amen.*



Chineke, Nke puru ime ihe nile, Nke di ndu ebigh-ebi, Onye Mọ-Gi nachikọ aru nile nke Nzukọ Kraist, nedo kwa ya nsọ; Nara aririọ-ayi na ekpere-ayi, nke ayi nekpere Gi n'ihi ọnọdu nile nke madu nọ na Nzukọ nsọ-Gi, ka onye ọ bula nime ya, n'ọkpukpọ nke ya na ije-ozi-ya, we were ezi-okwu na iyi-Chineke nejere Gi ozi, site n'Onye-nwe-ayi na Onye-nzọputa-ayi Jisus Kraist. *Amen.*

Onye-nwe-ayi Nke di ngọzi, Onye meworo ka ede Akwukwọ nsọ nile izi ayi ihe; kwe ka ayi si otu a nanu ha, nagu ha, nariba ha ama, namuta ha, natughari ha n'obi-ayi, ka ayi we were ntachi-obi na nkasi-obi nke Okwu nsọ Gi nwe olile-anya di ngọzi nke ndu ebigh-ebi, nejisi ya ike mgbe nile, bu nke I nyeworo ayi n'Onye-nzọputa-ayi Jisus Kraist. *Amen.*

Chineke, Nke puru ime ihe nile, Gi Onye wuworo Nzukọ-Gi n'elu ntọ-ala nke Ndi-ozi na Ndi-amuma, nke isi nkume nime nkuku ntọ-ala ahu bu Kraist Jisus onwe-Ya; kwe ka ayi si otu ahu nyagide n'idi-n'otu nke mọ site n'ihe-ozizi-ha, ka ewe me ayi ulo nsọ nke ihe-ya natọ Gi utọ; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

Onye-nwe-ayi, gọzie ndi oru-Gi ndia, gha kwa nkpuru nke ndu ebigh-ebi nime obi-ha, ka ihe ọ bula ha gamuta nime Okwu nsọ-Gi n'uzọ gaba-kwa-ra ha uru, ka ha onwe-ha mezue otu ihe ahu, were kwa ntukwasi-obi zie ọra madu otu ahu; site na Jisus Kraist bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

*Emesia Bishọp gagọzi kwa ndi nile nọ n'ebe ahu, ọ gasi kwa,*

Ka ngọzi nke Chineke Nke puru ime ihe nile, Nna, na Ọkpara na Mọ Nsọ, dikwasi unu, dinye-kwa-ra unu mgbe nile. *Amen.*

*Usoro Oriri-Nsọ geso kwa n'ebe a.*

*Agedebe Ofufe-nru nka nani ya onwe-ya, ma-ọbu webata ya mgbe anefe ofufe-nru nke Ekpere Ututu, mgbe agusiri Kọlekt nke atọ—N'ihi Amara—, ma-ọbu tutu aguba usoro ofufe-nru nke Oriri-Nsọ.*

*Ọ buru kwa na achọrọ igu Ihe-nmuta, agagu kwa 2 Timọti 2.*

---

USORO

# INYE NDI KATEKIST IKE.

*Bishọp, Achdikọn ma-ọbu Onye-nlekọta (Superintendent) nke Distrikt gedebe kwa ofufe-nru nka.*

*Agagu usoro ofufe-nru nke Ekpere Ututu we rue mgbe abusiri Venite. Agagu Abu Ọma ndia n'ọnọdu Abu Ọma diri ubọchi:—Abu Ọma* 115 *na* 119, 97-112.

*Ihe-nmuta nka geso kwa n'ọnọdu Ihe-nmuta nke diri ubọchi:— Ndi Efesọs* 4. 1-7 *na* 11-16*; ma-ọbu Luk* 10. 1-3 *na* 12. 35-40.

*Abu geso kwa.*

*Mgbe anabu abu nka, ndi Katekist ahu gabiaru nso Chansel inara Baji; ha geyiri kwa Uwe-ọcha (Sọplis).*

*Bishọp ma-ọbu onye nọ anya ya gaju kwa ha ajuju n'uzọ di otu a.*

*Bishọp.* I tukwasiwo obi na Mọ Nsọ kwalitere obi-gi inara n'onwe-gi ọnọdu na ije-ozi nka bu ije-ozi nke Katekist?

*Ọziza.* Atukwasirim obi otu a.

*Bishọp.* Ikwekwara Akwukwọ-Nsọ nile nke di na Kanọn nke Testament Ochie na Testament Ọhu ezie?

*Ọziza.* E, Ekwerem ha nile.



*Bishọp.* I gejisi kwa ike iguru ọra, bu ndi nezukọ n'Ulo-Chineke, ebe ageziga gi ije-ozi, otù Akwukwọ-Nsọ ahu?

*Ọziza.* Agememe otu a, Onye-nwe-ayi buru onye inye-aka nkem.

*Bishọp.* I getinye kwa uche-gi nile imezi na idozi ibi-obi-gi na ibi-obi ezi-na-ulo-gi otu ozizi nke Kraist si di; na ime onwe-gi na ha onwe-ha, otu ike-gi ra, ezi ihe-atu nke igwe aturu nke Kraist?

*Ọziza.* Agememe otu a, site n'inye-aka nke Chineke.

*Bishọp.* I geji kwa nsọpuru nanu okwu Ukọ-Chuku (Pastọ) gi na ndi etinyere gi n'aka ha, igwa gi ihe igeme na ichi gi, were kwa uche-ọma na ọchichọ ọñu neso ndumọdu ha n'uzọ yiri Chineke?

*Ọziza.* Agamejisi ike n'onwem, Onye-nwe-ayi buru Onye-inye-aka nkem.

*Emesia ndi Katekist ahu gegbu kwa ikpere n'ala n'ebe anenye Oriri Nsọ (Kọmuniọn Rel), Bishọp geyikwasi ha n'otu n'otu Baji nke ha, ọ gasi kwa otu a,*

*Inye-ike.* Nara ike we nagu Akwukwọ-Nsọ na ikwu Okwu nke Onye-nwe-ayi nime Ulo-Chineke, na izi madu nile Ozi Ọma nke Jisus Kraist na ije ozi nime ọkwa Katekist nke Mbu (ma-ọbu ọkwa nke Abua) n'ebe ageziga gi.

Ka ayi kpere Chineke.

KỌLEKT.

Chineke Nke puru ime ihe nile, Onye sitere na iburu uzọ hu ihe nke I ji buru Chineke we ka ọnọdu di iche iche nime Nzukọ-Gi. Were ebere lekwasi ndi oru-Gi ndia naya; were ezi okwu nke nmehie nadigh we ke ha ekike, ka site n'okwu na ezi ihe-atu, ka ha we fe Gi n'ọnọdu ha, otu osi kwesi na ntukwasi-

obi, n'inye Aha-Gi ototo na iwuli Nzukọ-Gi elu: site n'ọlu ọma nke Onye-nzọputa-ayi Jisus Kraist, Onye soro Gi na Mọ Nsọ di ndu nabu kwa eze ugbu a na mgbe nile. *Amen.*

*Emesia otu abu geso n'ebe a. Mgbe abusiri abu nka, agamalite igu usoro ofufe-nru nke Oriri Nsọ.*

*Mgbe agusiri Kọlekt nke diri ubọchi, agagu Kọlekt ndia,*

KỌLEKT NKE UBỌCHI JỌN BAPTIST, ONYE DI NSỌ.

Chineke Nke puru ime ihe nile, Onye sitere n'iburu-uzọ-hu-ihe I nahu we me ka amua onye nejere Gi ozi, bu Jọn Baptist, n'uzọ di ebube, zite kwa ya idozi uzọ Ọkpara-Gi Onye-nzọputa-ayi, site n'ikwusa ncheghari; Biko, me ka ayi si otu a sobe ihe-ozizi-ya na ndu-ya di nsọ, ka ayi we chegharia ezie otu nkwusa-ya di; ka ayi we so kwa ije-ukwu-ya ma-ọbu n'ikwu ezi okwu mgbe dum, ma-ọbu n'iwere anya-ike bara ihe ọjọ nba, ma-ọbu n'iwere ntachi-obi hu ahuhu n'ihi ezi okwu; site na Jisus Kraist, bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*

KỌLEKT NKE UBỌCHI JEMES, BU ONYE-OZI NA ONYE DI NSỌ.

Chineke Nke di ebere, kwe ka, otu Onye-ozi-Gi di nsọ, bu Jemes, onye di nsọ, rapuru nna-ya na ihe nile ọ nwere, we ghara ila azu n'ikwere òkù nke Ọkpara-Gi Jisus Kraist kpọrọ ya, ọ we soro Ya; ka ayi onwe-ayi si otú a ju agu nile nke ihe uwa na nke anu-aru, we jikere mgbe nile iso ihe nsọ nile I tiri n'iwu; site na Jisus Kraist, bu Onye-nwe-ayi. *Amen.*



NKPUNKPU UZỌ

# ISI GU IWU ILI N'USORO NKE ORIRI NSỌ.

---

*Ukọ-Chuku:*

Chineke kwuru okwu ndia, si, Mu Onwem bu Jehova Chineke-gi: Gi enwela chi ọzọ tinyerem.

*Ọra madu.* Onye-nwe-ayi, mere ayi ebere, do obi-ayi iru idebe iwu nka.

*Ukọ-Chuku.* Gi emerela onwe-gi arusi apiri api, ma-ọbu oyiyi nke udi ọ bula nke di n'elu-igwe n'elu, ma-ọbu nke di n'uwa n'okpuru ya, ma-ọbu nke di na miri n'okpuru uwa: gi akpọla isi ala nye ha, efe-kwa-la ha ofufe.

*Ọra madu.* Onye-nwe-ayi, mere ayi ebere, do obi-ayi iru idebe iwu nka.

*Ukọ-Chuku.* Gi eburula aha Jehova, bu Chineke-gi ime ihe efu.

*Ọra-madu.* Onye-nwe-ayi, mere ayi ebere, do obi-ayi iru idebe iwu nka.

*Ukọ-Chuku.* Cheta ubọchi-izu-ike, ido ya nsọ. Ubọchi isi ka i galu ọlu, je ozi-gi nile; ma ubọchi nke-asa bu ubọchi-izu-ike nke Jehova, bu Chineke-gi, nwere.

*Ọra madu.* Onye-nwe-ayi, mere ayi ebere, do obi-ayi iru idebe iwu nka.

*Ukọ-Chuku.* Sọpuru nna-gi na nne-gi.

*Ọra madu.* Onye-nwe-ayi, mere ayi ebere, do obi-ayi iru idebe iwu nka.

*Ukọ-Chuku.* Gi egbula madu.

*Ọra madu.* Onye-nwe-ayi, mere ayi ebere, do obi-ayi iru idebe iwu nka.

*Ukọ-Chuku.* Gi akwala iko.

*Ọra madu.* Onye-nwe-ayi, mere ayi ebere, do obi-ayi iru idebe iwu nka.

*Ukọ-Chuku.* Gi ezula ori.

*Ọra madu.* Onye-nwe-ayi, mere ayi ebere, do obi-ayi iru idebe iwu nka.

*Ukọ-Chuku.* Gi agbala àmà ugha.

*Ọra madu.* Onye-nwe-ayi, mere ayi ebere, do obi-ayi iru idebe iwu nka.

*Ukọ-Chuku.* Gi enwela anya-uku.

*Ọra madu.* Onye-nwe-ayi, mere ayi ebere, de iwu-Gi nile ndia n'obi-ayi, ayi nariọ Gi.

*Mgbe ufọdu agagugha Iwu Iri, gua Mkpokọta Iwu Onye-nwe-ayi nka n'ọnọdu ya.*

*Ukọ-Chuku.* Onye-nwe-ayi Jisus Kraist kwuru, si, Nuru, Israel; Onye-nwe-ayi, bu Chineke-ayi, Onye-nwe-ayi bu otù; i gahu kwa Onye-nwe-ayi, bu Chineke-gi, n'anya, site n'obi-gi dum, site kwa na nkpuru-obi-gi dum, site kwa n'uche-gi dum, site kwa n'ike-gi dum. Nka bu nke mbu. Nke abua yiri nke ahu, nke ahu bu kwa: I gahu onye-agbata-obi-gi n'anya dika onwe-gi. Ọ digh ihe ọzọ enyere n'iwu nke dikariri ndia. Iwu dum, na ndi-amuma Chineke, nekokwasi n'ihe abua ndia enyere n'iwu.

*Ọra madu.* Onye-nwe-ayi, mere ayi ebere, de iwu-Gi nile ndia n'obi-ayi, ayi nariọ Gi.